# Абу Ҳомид Ғаззолий

**тил**

ОФАТЛАРИ

# китоби

**Тилнинг**

**йигирма**

**офати**

**«Тошкент ислом университети» нашриёт-матбаа бирлашмаси Тошкент - 2011**

«Тил офатлари китоби» Абу Ҳомид Ғаззолийнинг машҳур «Иҳйоу улуми-д-дин» асарининг «Муҳликот» (ҳалокатга олиб борувчи офатлар) қисмидан танланди. Ушбу китобда муомала одоби, юксак ахлоқий интизом масалалари оят, ҳадис асосида ва саҳобаларнинг сўзлари, ибратомуз ривоятлар, таъсирчан ҳикоятлар орқали батафсил ёритилган.

*Оятлар таржимаси Қуръони Каримнинг ўзбекча изоҳли таржимасидан олинди. Таржима ва изоҳлар муаллифи Шайх Алоуддин Мансур.*

Масъул муҳаррир: **профессор Зоҳиджон ИСЛОМОВ**

Тақризчи:

**Шайх Абдулазиз МАНСУР**

Таржимон:

**Рашид ЗОҲИД**

***Ўзбекистон Республикаси Вазирлар Маҳкамаси ҳузуридаги Дин ишлари бўйича кўмитанинг 2009 йил 6 феврал 169-сон рухсати билан нашрга тавсия этилган.***

**ISBN 978-9943-390-08-9**

## ЎЗНИ АНГЛАШ САРИ *(Сўзбоши)*

«Жамият тараққиётининг асоси, уни муқаррар ҳало-катдан қутқариб қоладиган ягона куч - маърифатдир»

- деган эди юртбошимиз зиёлилар билан бўлган бир суҳбатда**.**

Ҳақиқатан ҳам маърифатдан узоқлашган жамият-нинг ҳалокати муқаррар. Бугун ўзбек халқи мустақил тараққиёт йўлини танлаб, жаҳон ҳамжамиятига ўзи-нинг бой тарихи, туганмас маънавий хазинаси билан қўшилаётган экан, бу қутлуғ сафарда маърифат сўзи-нинг маъноси янада муҳимроқ аҳамият касб этади.

«Маърифат» сўзининг истилоҳий маъноси - махсус луғат китобларида «Яратувчини танимоқ, англамоқ» дея таърифланган. Ҳикматга кўра, Яратувчини таниш ўзни танишдан бошланади, яъни мақсади ҳақни таниш бўлган инсон аввал ўзини танимоғи лозим. Хўш, ўзни таниш ҳолат эътибори билан қандай намоён бўлади? Кимки хулқини ислоҳ қилиш ҳаракатига тушган экан, у ўзни англаш сари қадам ташлаётган одамдир. Нега-ки, ҳеч ким «мен тўла маънода мукаммал инсонман, менинг бирорта айбим йўқ!» дейолмайди. Шунинг учун ҳам инсон зоти доимий ислоҳга, муттасил тарбияга муҳтож.

Шу маънода, улуғ маърифат соҳиби, бутун умрини маърифат тарғиботига, маърифий туйғунинг нозик қирраларини кашф этишга сарфлаган олим Абу Ҳомид Ғаззолийнинг ушбу «Тил офатлари китоби» асари ало-ҳида аҳамиятга моликдир. Китоб муқаддимасида: «Ин-сонга энг итоатсиз аъзо тилдир. Чунки, бу суяксиз аъзонинг осонгина ҳаракатга келиши, ҳеч бир машаққатсиз югуриклиги кутилмаган оқибатларга сабаб бўлади»  дейилади.

Дарҳақиқат, бугун энг йирик давлатлар орасидаги келишмовчиликлардан тортиб, оддий шахслар ўртаси-да туғилган низоларгача, барчаси тил офатлари ту-файли кескинлашиб, адоват даражасига етяпти. Ке-раксиз, беҳуда гаплар узундан-узоқ баҳсу тортишув-ларга, беҳаёларча бир-біровни сўкишларга, ҳатто шармандали «зўравонлик»ларга сабаб бўлаётганини ким инкор қила олади?! Пухта текширилмасдан тас-дқланган ҳар хил ёмон гумонлар одамлар орасида хусумат ва ўзаро душманлик кайфиятини пайдо этиб, инсоният жамиятини бир-бировни масхаралаш, бир-бирининг сирларини очиб, беобрў қилиш, ёлғон, ғий-бат, иғво, тилёқламалик, чақимчилик каби шайтон-нинг қуролларига нишон қиляпти. Сўзимиз аввалида келтирилган иқтибосда юртбошимизнинг тарихчи олимлар ва журналистлар билан бўлган суҳбатида огоҳ этган «муқаррар ҳалокат» ва унинг сабаблари, охир-оқибат мана шу иллатларга бориб тақалса, не ажаб.

«Тил офатлари китоби»да мазкур иллатлардан сақ-ланиш чоралари, уларни муолажа қилиш йўллари ба-тафсил, бутун нозикликлари билан баён этилган. Мана нима учун бугун бу мавзуда гапириш бир лаҳза ҳам кечиктириб бўлмайдиган даражада зарур ва долзарб. Зеро, Ватанимиз тараққиёти халқимизнинг ҳар бир вакили эришиши лозим бўлган соғлом маърифий са-

вияга боғлиқ экан, «Тил офатлари китоби» каби тар-биявий-ахлоқий асарларни нашр этиш айни бугун-нинг талабига мувофикдир.

**З. Исломов**

филология фанлари доктори, профессор

## ТИЛ ОФАТЛАРИ КИТОБИ

Инсонни гўзал суратда яратиб, қаддини расо қилган, дилини иймон нури билан зийнатлаб, тилига нутқ ато этган ва уни жамики махлуқотидан афзал қилган Оллоҳга ҳамд бўлсин.

Оллоҳ инсон қалбини илмлар хазинаси билан тўл-дириб, уни раҳмат пардаси билан ёпди. Сўнгра инсон ботинни зоҳирга таржима қиладиган тил билан қувват-лантирилди. Ёпилган парда кўтарилди, тил ҳақни деди, нутқ равон бўлди. Бу эътибор, бу фазлдан марғуб тил-дан фақат шукроналар сочилди.

Гувоҳлик бераман, Оллоҳдан ўзга илоҳ йўқ. У ёлғиз, шериги йўқ. Муҳаммад Оллоҳнинг мукаррам қилган бан-даси ва Расулидир. У зотга Китоб нозил қилинди, фазли улуғ бўлди, йўллар очилди.

Пайғамбаримиз Муҳаммад Мустафога, у зотнинг аҳли байтлари ва асҳобига солавот ва саломлар ёғилсин.

*Билгин!* Тил - Оллоҳнинг улуғ неъмати, ажибу латиф санъатидир. Гарчи у жисман кичик бўлса ҳам итоати ту-файли топадиган савоби ёхуд итоатсизлиги туфайли со-дир этадиган гуноҳи жуда катта. Чунки, куфр ҳам, ий-мон ҳам фақат тил гувоҳлигида аён бўлади. Куфр ва ий-мон эса тоат ва исённинг бошланиш ҳудудларидир.

Шу билан бирга ҳар қандай борлик ёки йўқлик, маъ-лум ёки номаълум нарсанинг барчаси тил воситасида изоҳланади ва ҳар қандай ҳолатда ўша нарсага тил ўзи-нинг исботи ёки инкори билан рўбарў келади.

Илм нималики ўз ичига олган экан, тил уни хоҳ ҳақ, хоҳ ноҳақ томондан ифодалайди. Илм эса (маъно жиҳатидан) барча нарсани ўз ичига олади. Бундай ху-сусият тилдан бошқа аъзоларда мавжуд эмас. Маса-лан, кўз ранглар ва шаклларнигина кўради. Қулоқ то-вушдан бошқасини эшитмайди. Қўл эса фақат жисм-дан иборат(яъни, моддий нарсанигина) ушлашга қобил. Шунингдек, бошқа аъзолар ҳам муайян вазифа билан чекланган.

Тилнинг фаолият ва таъсир доирасига чек йўқ: ях-шилик сари юрса, олдида кенг майдон, уфқлар қадар чўзилган. Ёмонлик йўлига кирса, илон-чаёнлар каби суд-ралиб, тубсиз тубанликка кетиши мумкин.

*Билгин!* Кимки тилнинг жиловини бўш қўйиб юбор-са, шайтон уни миниб олади, жар ёқасига ҳайдаб, ҳало-катга судрайди. Одамлар тиллари «эккан ҳосил»лар ту-файли жаҳаннамга юз тубан қулайди. Фақат шариат би-лан жиловланган тилгина бу офатдан нажот топади.

Бас, шундай экан, тил дунё ва охиратга фойдаси бор нарсани гапирсин. Ҳозир ё келажакда зарари тегадиган нарсани гапиришдан тийилсин. Нима мақтовга, нима мазамматга сабаб бўлишини билганидан сўнг, гарчи оғир бўлса ҳам, билганига амал қилсин.

Инсонга энг итоатсиз аъзо тилдир. Чунки, бу суяк-сиз аъзонинг осонгина ҳаракатга келиши, ҳеч бир ма-шаққатсиз югуриклиги кутилмаган оқибатларга сабаб бўлади. Баъзан халқ тил офатларидан, бу йўлдаги ту-зоклардан сақланишда сусткашликка йўл қўяди. Бил-майдики, тил инсонни йўлдан оздиришда шайтоннинг энг кучли қуролидир.

*Келинг,* Оллоҳнинг тавфиқи ва чиройли тадбири би-лан тил офатларини бирма-бир эсга олайлик. Уларнинг чегаралари, сабаблари ва оқибатларини муфассал, баён қилайлик.

## Тилдан етадиган улкан хатар ва жим юриш фазилати

*Билгин!* Тил туфайли жуда катта хатарлар етади. Бундан сақланишнинг ягона йўли жим юришдир. Шу-нинг учун шариатимиз жим юришни мақтайди ва жим-ликка ундайди. Пайғамбаримиз Муҳаммад алайҳисса-лом айтган эдилар: «Жим юрган киши нажот топди» (Термизий ривояти).

Яна Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам: «Жим юриш - ҳикмат. (Аммо) бунга амал қилувчилар кам» деган эдилар. (Дайламий ривояти)

Абдуллоҳ ибн Суфён отасининг шундай деганини ри-воят қилади: «Эй Оллоҳнинг расули! Менга Исломдаги шундай бир иш ҳақида хабар берингки, бу ҳақда Сиз-дан бошқасидан сўрамайин.

- Оллоҳга иймон келтирдим, дегин. Сўнг тўғри бўл, дедилар Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам.

- Нимадан сақланай, эй Расулуллоҳ? - дедим.

Шунда Расулуллоҳ қўли билан тилларига ишора қил-

дилар» (Термизий ривояти).

Ақаба ибн Амр айтади: «Нажот нимада, эй Расулул-лоҳ? - деб сўрадим.

- Тилингни тий, уйингни кенг қил ва хатоларинг учун йиғла, дедилар Расули акрам» (Термизий ривояти).

Саҳл ибн Саъд Соъидий дейди: «Расулуллоҳ сол-лаллоҳу алайҳи васаллам шундай дедилар: «Кимки менга иккала жағи ва оёқлари орасидаги нарсанинг кафола-тини берса, мен унга жаннатнинг кафолатини бера-ман» (Бухорий ривояти).

Расули акрам дедилар: «Кимки қобқоб, забзаб ва лақ-лақнинг ёмонлигидан сақланса, у барча ёмонликдан сақ-ланибди» (Дайламий ривояти). «Қобқоб» - қорин, «заб-заб» - фарж, «лақлақ» - тил. Шаҳватга ундовчи бу учта

аъзо кўп одамларни ҳалокатга етаклайди.

«Расулуллоҳдан сўралди:

- Одамларнинг жаннатга киришига нима кўпроқ са-баб бўлади?

- Тақво ва гўзал хулқ, дедилар.

- Дўзахга киришларига-чи?

- Иккита бўшлиқ: оғиз ва фарж, дедилар Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам» (Термизий ривояти).

«Оғиз» дейилганда тил ва қорин назарда тутилган. Чунки, оғиз-тилнинг макони. Шунингдек, қоринга ту-шадиган нарса ҳам фақат оғиз орқали ўтади.

«Муоз ибн Жабал Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи ва-салламдан сўради:

- Эй Оллоҳнинг расули, гапирганларимизга ҳам жа-золанамизми?

- Сен ўлиб, онанг боласиз қолгур, эй Жабалнинг ўғли! Ахир, фақат тилларидан унган ҳосиллар туфайли одамлар жаҳаннамга юзлари билан қуламайдими?!» (Термизий ривояти)

Абдуллоҳ Сақафий дейди: «Расули акрамга шундай дедим:

- Эй Оллоҳнинг расули, маҳкам ушлашим керак бўл-ган нарсани айтинг.

- Раббим Оллоҳ, дегин, сўнг тўғри бўл, дедилар.

- Эй Расулаллоҳ, мен учун нимадан кўпроқ хавфла-насиз? сўрадим. Тилларини ушладилар, сўнгра:

- Мана бу! дедилар» (Термизий ривояти).

Ривоят қилинади: «Муоз Пайғамбар алайҳисса-

ломдан:

- Эй Оллоҳнинг расули! Амалларнинг энг афзали қайси? дея сўради.

Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам тилларини чиқардилар, сўнгра унга бармоғини қўйдилар» (Табароний ривояти).

Анас ибн Молик айтади: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам шундай дедилар: «То банданинг қалби тўғри бўлмагунча, иймони тўғри бўлмайди.

То тили тўғри бўлмагунча, қалби тўғри бўлмайди. Киши то қўшниси унинг озорларидан омон бўлмагунча, жаннатга кир-майди» (Абу Дунё ривояти).

Яна айтилади: «Саломатлик қувончини тотмоқчи киши жим юришни ўргансин» (Абу Дунё ривояти).

Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васалламнинг шун-дай деганлари Саид ибн Жубайрдан ривоят қилинади: «Одам фарзанди эрталаб уйқудан уйғонган пайтда, жа-садининг барча аъзолари уйғонади ва улар тилга айти-шади: «Орамизда сен Оллоҳдан (кўпроқ) қўрқ! Чунки, сен тўғри бўлсанг, биз тўғри бўламиз. Сен эгри йўлга кетсанг, биз ҳам эгри йўлга кетиб қоламиз» (Термизий ривояти).

Ривоят қилинади: «Умар ибн Хаттоб розийаллоҳу анҳу Абу Бакр Сиддиқ жанобларининг қўли билан тилини чўзаётганини кўриб қолди ва:

- Эй Расулуллоҳнинг халифаси, нима қилаяпсиз?! деди.

Шунда Абу Бакр Сиддиқ жаноблари айтди:

- Бу мени кўп ҳалокатли жойларга етаклади. Расу-луллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам деган эдилар: «Жа-садда Оллоҳга шикоят қилмайдиган бирорта аъзо йўқ. Шулардан энг ғазабнок ва ўткири тилдир» (Абу Дунё ривояти).

Ибн Масъуман ривоят қилинади: «У Сафо тепали-гида талбия айтаркан, дерди: «Эй тил! Яхшиликни га-пир, фойдани қўлга кирит. Ёмонликдан сукут қил, пу-шаймонликдан илгари саломатликка эришасан».

Шунда унга:

- Эй Абу Абдураҳмон! Бу ўзингдан чиқариб айтила-ётган гапларми ёки эшитилган нарсами? дейилди.

Йўқ, балки Расулуллоҳнинг шундай деганларини эшитган эдим: «Одам фарзандининг аксар хатоси тилидадир» деди Ибн Масъуд. **(**Табароний ривояти).

Ибн Умар айтади: «Расулуллоҳ шундай деган эди-лар: «Ким тилини тийса, Оллоҳ унинг авратини тўса-ди. Ким ғазабини босса, Оллоҳ уни азобидан сақлай-ди. Ким Оллоҳга узрхоҳлик қилса, Оллоҳ унинг узри-ни қабул қилади» (Абу Дунё ривояти).

Муоз ибн Жабалдан ривоят қилинади: «Расулуллоҳга:

- Эй Оллоҳнинг расули, менга насиҳат қилинг, дедим.

- Оллоҳ сени кўриб турганидек ибодат қил, наф-сингни ўлимга ҳозирла! Агар хоҳласанг, буларнинг ҳам-масига сени молик қиладиган нарсанинг

хабарини бе-раман, дедилар Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам ва тилига ишорат қилдилар» (Абу Дунё ривояти).

Сафвон ибн Салимдан ривоят қилинади: «Пайғам-бар алайҳиссалом шундай дедилар: «Ибодатнинг энг осон ва бадан учун энг енгилини айтайми? Бу-жим юриш ва гўзал хулқ!» (муттафақун алайҳ).

«Ийсо алайҳиссаломга айтилди:

- Жаннатга киришимизга сабаб бўладиган амални бизга кўрсатинг.

- Ҳеч қачон гапирманглар, деди Ийсо алайҳиссалом.

- Бунга қодир эмасмиз, дейишди.

- Фақат хайрни гапиринглар, деди Ийсо алайҳис-салом».

Сулаймон ибн Довуд алайҳимуссалом айтди: «Гап ку-муш бўлса, сукут олтиндир».

«Бир аъробий Пайғамбар алайҳиссалом ҳузурларига келиб деди:

- Мени жаннатга киритадиган амални айтинг.

- Очларни тўйдир, ташналарни қондир, яхшиликка буюриб, ёмонликдан қайтар. Агар буларга қодир бўл-масанг, фақат хайрни гапир, йўқса, тилингни тий, де-дилар Расули акрам» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Сўзлаётган тил борки, албатта, унинг олдида Оллоҳ турибди. Бас, нима деяётганини англаган киши Оллоҳдан қўрқсин!»

Ибн Масъуд дейди: «Расулуллоҳ солаллоҳу алайҳи васаллам айтдилар: «Одамлар уч хилдир: ғоним, солим ва шоҳиб. Оллоҳ таолони зикр қиладиган киши ғоним-дир. (Ғоним - муваффақиятни қўлга киритган киши) Сукут сақлайдиган киши солимдир. (Солим - жисмо-ний ва маънавий соғлом киши.) Ботил амалларга шўнғ-иган киши шоҳибдир» (Табароний ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Мўминнинг тили қалбида. Агар бирор нарсани гапиришни хоҳла-са, қалби билан ўйлайди, сўнг тилига чиқаради. Му-нофиқнинг тили қалбидан ташқарида, хаёлига келган нарсани тилига чиқаради, қалби билан ўйламайди» (Хароитий ривояти).

Ийсо алайҳиссалом: «Ибодат ўн қисмдир. Шундан тўққизтаси жим юришда ва биттаси одамлардан узлат-да» деди.

Расули акрам дейдилар: «Гапи кўп одамнинг йиқили-ши кўп. Йиқилиши кўп одамнинг гуноҳи кўп. Гуноҳи кўп одам жаҳаннамга лойиқдир» (Абу Наим ривояти).

Абу Бакр Сиддиқ розийаллоҳу анҳу тилини гапдан тийиш учун оғзига тош солиб юрарди. У тилига ишора қилиб: «Бу мени кўп балоларга дучор этди» дерди.

Абдуллоҳ ибн Масъуд дейди: «Яккаю ёлғиз Оллоҳга қасамки, узоқ зиндонбанд қилинишга тилдан муносиб-роқ нарса йўқ».

Товус дейди: «Тилим йиртқичдир. Агар қўйиб юбор-сам, у мени ейди».

Ваҳб ибн Мунаббаҳ Довуд оиласидаги ҳикматни баён қилади: «Оқилнинг зиммасида замонини тани-

моқ, тилини сақламоқ ва шаънини ҳимоя қилмоқ ҳақ-лари бор».

Ҳасан Басрий дейди: «Тилини тиймаган кишининг дини мустаҳкам эмас».

Авзоъий айтади: «Оллоҳ раҳматига олсин, Умар ибн Абдулазиз бизга мактуб жўнатди. Унда шундай ёзувлар бор эди: «Кимки ўлимни кўп эсласа, дунёнинг озига рози бўлади. Сўзи билан амали бир киши оз гапиради...»

Яна шундай дейилади: «Жим юрган киши ўзида ик-кита фазилатни жамлайди: динда саломатлик ва дўстни тушиниш».

Муҳаммад ибн Восиъ Молик ибн Динорга деди: «Эй Абу Яҳё! Инсон зотига тилини сақлаш (яъни, тилни тийиш) динору дирҳамларни сақлашдан муш-килроқдир».

Юнус ибн Убайд дейди: «Тилини ўйлаб ишлатадиган (яъни, аввал чуқур ўйлаб, кейин, зарурат туғилса, сўй-лайдиган) бирорта одамни кўрмадим. Ҳолбуки, бошқа амалда бу мувофиқликни кўп кузатдим».

Ҳасан айтади: «Муовия раҳимаҳуллоҳ ҳузурида кўп-чилик гапирди, Ахнаф ибн Қайс эса жим эди. Шунда Муовия:

- Эй Абу Баҳр! Нега гапирмаяпсан? деди унга.

- Гапим ёлғон бўлса Оллоҳдан, рост бўлса сендан қўрқаяпман, деди Ахнаф».

Абу Бакр ибн Ийош ҳикоя қилади: «Тўртта шоҳ-Ҳинд, Чин, Эрон ва Рум подшоҳлари бир жойга жам-ланди. Бири деди: «Айтмаганларимга эмас, айтган сўз-ларимга пушаймонман». Яна бири айтди: «Қачонки битта сўз гапирган бўлсам, у сўз менинг хўжайинимга айлан-ди, мен унга тобе. Гапирмаган сўзимга эса мен хўжайин бўлдим, у менга тобе». Учинчиси деди: «Гапирган гапи ўзига қайтарилса, зарар берадиган, агар қайтарилма-са, фойда бермайдиган гапирувчига ажабланаман?!»

Тўртинчиси деди: «Айтганларимдан кўра, айтмаганларимни рад қилиш менга осонроқ»...

*Балки, сенда савол туғилар: жим юришнинг афзал-лигини билдиришга катта бир боб ажратилишининг сабаби нима?*

*Билгин!* Бунинг сабаби, тил офатларининг кўплиги-дир. Ёлғон, ғийбат, чақимчилик, риё, мунофиқлик, бу-зуқлик, шубҳа-гумон, ботилга шўнғиш, хусумат, маҳ-маданалик, ичиқоралик, ўзни оқлайвериш, ҳақорат каби офатларнинг барчаси тил орқали содир бўлади. Тил бу ёмонликларни гўё ўз вазифасидек бажаради, ҳатто қалб ундан ҳаловат топгандай бўлади. Лекин бу шайтондан-дир. Бу алдовларга учган киши тилини тийишга кучи етмайди. Кўнглига нима ёқса, у нарса учун тили жилов-сиз. Нима ёқмаса, у нарсадан дарҳол тилини тияди.

Сўзамолликда хатар бор, жим юришда саломатлик. Шунинг учун жим юришнинг фазилати улкан. Албатта, жим юриш қуруқ сукутдан иборат феъл эмас. Унда охи-рат ғами, давомли вазминлик, тафаккур учун имкон, зикр, ибодат жамланган. Жим юрган инсон бу дунёда сўзлар чарчоғидан, охиратда у сўзлар учун ҳисоб бе-ришдан халос бўлади.

Оллоҳ таоло дейди: «У (инсон) бирон сўзни талаф-фуз қилмас, магар (талаффуз қилса), унинг олдида ҳозиру нозир бўлган бир кузатгувчи (фаришта у сўзни ёзиб олур)» (Қоф, 18).

Жим юришнинг фазилатини яна шундай далил би-лан ҳам изоҳлаш мумкин. Гап тўрт хил бўлади:

1) фақат зарардан иборат гап;

2) фақат фойдадан иборат гап;

3) зарар ва фойдадан иборат гап;

4) зарари ҳам, фойдаси ҳам йўқ гап.

Фақат зарардан иборат гапдан сукут қилиш лозим. Зарари ва фойдаси бор гапдан ҳам тийилган маъқул,

зараридан сақланиш учун. На фойда, на зарари бор гап керакмас, ортиқча юмушдир. Унга машғул бўлиш вақтни исроф қилишдан, айни зиёндан бошқа нарса эмас.

Демак, тўртнинг учи соқит бўлди, бири қолди. Ас-лида ҳамма хатар мана шу бирда. Оллоҳ асрасин, ўша тўртнинг бири, яъни фақат фойдадан иборат гапга риё, сохталик, ғийбат ва ҳакозо тил офатлари аралашса, нима бўлади? Фойда билан зарарнинг чегараси мах-фийлашиб, инсон хатарлар ичра қолмайдими?!

Кимки тил офатларини бутун нозикликлари билан тушиниб етса, Пайғамбар алайҳиссаломнинг ушбу эс-латмасини тўла англаган бўлади: «Жим юрган киши нажот топади».

Оллоҳга қасамки, Пайғамбаримизга ҳикматларнинг жавҳарлари, бир сўз билан кўп маъноларни ифодалаш қуввати берилган эди. У зот айтган сўзларнинг маъно-лар хазинасидан иборат моҳиятини фақат хос уламоги-на англаган.

Иншаоллоҳ, энди тил офатларини бирма-бир санаб, уларнинг изоҳига ўтамиз. Изоҳни тил офатларининг ен-гилидан бошлаб, оғири томон давом эттирамиз. Ёлғон, ғийбат ва чақимчилик мавзуси кенг бўлганлиги учун бу ҳақда кейинроқ тўхталамиз.

*Билгин!* Тилнинг йигирмата офати бор. Қуйида бу хусусда батафсил тўхталамиз. Оллоҳ таоло барчамизни тўғри йўлга бошласин.

Биринчи офат

## БЕҲУДА ГАП

*Билгил!* Сўзларингни ғийбат, ёлғон, баҳсу жадал ва бошқа юқорида эслатилган офатлардан асрай билсанг, мана шу сен учун энг чиройли ҳолатдир. На ўзингга, на ўзга мусулмонга зарари тегмайдиган гапни сўзлашинг му-боҳ. Аммо бу сўзларингдан бирон фойда кўзланмас экан, вақтингни зое қилган бўласан, беҳуда нарсаларга тилин-гни ишлатганинг учун ҳисоб берасан. Бу ишинг яхши нарсани паст нарсага алмаштириш билан баробардир.

Агар шу беҳуда сўзларга сарфлаган вақтингни фикр қилишга сарфлаганингда эди, сенга улуғ туҳфа - Ол-лоҳнинг раҳмати бошинг узра ёғилган бўлар эди. Агар бу беҳуда сўзлар ўрнига тенгию шериги йўқ, яккаю ёлғиз Парвардигорингни «ла илаҳа иллаллоҳ», «субҳа-наллоҳ» деб поклик билан ёд этганингда, сенга кўп яхшиликлар етарди.

Қанча сўзлар бор, улар туфайли жаннатда қасрлар бино қилинади! Наҳотки инсон, шу сўзлар туфайли ха-зиналарни қўлга киритиши мумкин бўлгани ҳолда, бу боқий бойликларнинг ўрнига бефойда, турган-битгани зиёндан иборат, увадаланиб йўқ бўлиб кетадиган гува-лаларни йиғиш билан овора бўлса?!

Бу мисол Оллоҳ таолонинг зикрини тарк этиб, беҳу-да гапларга умрини сарфлаётганларга тегишли. Гарчи уларнинг беҳуда сўзлари гуноҳ саналмасада, зиён кў-раётганлари аниқ. Чунки улар улуғ фойдани - Оллоҳ таолонинг зикрини бой беряптилар. «Албатта мўмин-нинг жимлигида фикр, назарида ибрат, нутқида зикр бўлади» деганлар Пайғамбаримиз (Муҳаммад ибн За-кариё ривояти).

Вақт мўминнинг сармояси. Уни қанчалик беҳуда нарсаларга сарфласа, у билан охират савобини ғамлама-са, сармояси куяди. Шунинг учун ҳам Пайғамбаримиз айтганлар: «Эр кишининг Исломи беҳуда нарсаларни тарк қилиш билан гўзал бўлади» (Термизий ривояти).

Бундан ҳам кескинроғини Анас ибн Молик ривоят қилади: «Уҳуд ғазотида биздан бир бола шаҳид бўлди. Биз уни очликдан қорнига тош боғлаб олган ҳолда топ-дик. Онаси унинг юзидаги чангни арта туриб: «Жаннат сенга хуш бўлсин, эй ўғилчам!» - деди. Шунда Пайғам-бар алайҳиссалом айтдилар: «Қаердан биласан, балки у беҳуда нарсаларни гапирган, зарарсиз нарсаларни манъ қилгандир» (Термизий ривояти).

Бошқа бир ҳадисда келади. «Пайғамбар алайҳисса-лом бир куни Каъбни излаб қолдилар. Уни касал, дей-ишди. Расули акрам Каъбни кўргани бордилар. Олдига кириб: «Хурсанд бўл, эй Каъб» - дедилар.

Шунда Каъбнинг онаси: «Жаннат сенга хуш бўлсин. эй Каъб!» - деди.

- Ким бу Оллоҳ номидан гапираётган? - сўрадилар Расули акрам.

- У менинг онам, эй Оллоҳнинг расули, - жавоб қилди Каъб.

- Сен қаердан биласан, эй Каъбнинг онаси! Балки (ўғлинг) Каъб беҳуда сўзларни гапиргандир, ҳожати йўқ ўринда манъ қилгандир, дедилар Расули акрам» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Бунинг маъноси шуки, жаннат хушхабарига муно-сиб киши ҳисобга тортилмайди. Кимки беҳуда сўзлар-ни гапирган экан, бунинг учун албатта ҳисоб беради. Ҳисоб бериш эса азобнинг бир туридир.

Муҳаммад ибн Каъбдан ривоят қилинади: «Расу-луллоҳ соллаллоҳу алайҳи ва саллам дедилар: «Албатта аввал мана шу эшикдан кирадиган одам жаннат

аҳлидандир!» Бироздан сўнг у эшикдан Абдуллоҳ ибн Салом кириб келди. Саҳобалар унинг истиқболига шо-шиб, хушхабарни етказишди ва:

Қайси амалингдан умидинг кўпроқ, энг ишончли амалингни бизга билдир?! - дейишди.

- Мен заифман. Оллохдан умид қиладиган энг ишон-чли нарсам қалб саломатлиги ва менга фойдаси йўқ, бекорчи гаплардан тийилиш, дея жавоб берди Абдул-лоҳ» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Абу Зар дейди: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи ва саллам менга шундай дедилар:

- Баданингга енгил, мезонда оғир амални сенга ўр-гатайми?

- Ҳа, албатта, эй Оллоҳнинг расули, - дедим.

- Бу амал - жим юриш, гўзал хулқ ва беҳуда гап-лардан тийилишдир, дедилар Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи ва саллам» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Мужоҳид айтади: «Ибн Аббоснинг шундай деганини эшитдим: «Бешта хислат борки, улар мен учун кўп нар-саларни вақф этишдан ҳам суюклироқ:

сенга аҳамият-сиз бўлган, бекорчи гапдан тийил, чунки у ортиқча. Боз устига, унинг устингга тушадиган ёмонлигидан сақлан-гувчи ҳам эмассан; то ўрни эмас экан, аҳамияти бор гапни ҳам гапирма. Зеро, қанча гапирувчилар борки, айтаётгани муҳим бўлса ҳам ўрнида айтилмаётгани учун қийин аҳволда қолишган; ҳалим одам билан ва аҳмоқ билан тортишма. Чунки ҳалим киши сени ёмон кўриб қолади, аҳмоқ эса озор етказади; биродаринг сени қайси сўзлар билан ёдга олишини ёқтирсанг, сен ҳам уни ўзи йўқлигида шундай сўзлар билан эсга ол. У сенга нисбатан кечиримли бўлишини хоҳлаганинг-дек, унга нисбатан кечиримли бўл. Биродаринг сенга Қандай муомала қилишини хуш кўрсанг, сен ҳам унга шундай муомалада бўл; эҳсон билан мукофотлани-шини, эҳтиром билан қабул қилинишини билган ки-шининг амалини қил».

Луқмони Ҳакимдан:

- Сендаги ҳикматнинг сабаби нима?» - деб сўралди.

- Ҳамма нарса етарли бўлишини сўрамайман. Менга

аҳамияти йўқ нарсани гапириб, ўзимни қийнамайман,

- деди Луқмони Ҳаким.

Муварриқ Ожалий айтди: «Йигирма йилдан буён бир иш қилишга уринаман, қўлимдан келмаяпти. Аммо уни тарк ҳам қилолмаяпман.

- Нима у? - сўрашди.

- Менга аҳамиятсиз бўлган нарсадан сукут қилиш,

- деди Ожалий».

Умар розийаллоҳу анҳу дейди: «Сенга аҳамиятсиз нарсага аралашма, душманингдан узоқлаш, ишончсиз дўстдан сақлан. Оллоҳ таолодан қўрққан киши ишонч-ли дўстдир. Фожир билан ҳамроҳ бўлма. Унинг бузғун-чилигидан таълим ол (яъни, унинг феълини кўриб, қил-мишига нафратинг ошсин). Унга сирингни ошкор этма. Ишингни Оллоҳ таолодан қўрқувчилар билан бамасла-ҳат қил».

*Савол туғилиши мумкин: аҳамияти йўқ гап билан за-рур гапнинг чегараси қаерда?*

Бу саволга шундай мисол билан жавоб берамиз. Дей-лик, сен нимадир гапирдинг. Аслида, шу гапни гапир-масанг ҳам бўларди, гуноҳкор бўлмасдинг. Бу сукутинг бировга на моддий ва на маънавий зарар етказмас эди. Аммо сен гапирдинг ва мана шу гапинг билан ўзинг учун аҳамияти йўқ гап ҳудудига ўтдинг. Масалан, кўпчи-лик ичида ўтирганингда уларга фалон сафарда бўлга-нингни, у ерда тоғлар ва дарёларни кўрганингни, у диёрнинг одамлари, либослари ва таомларини таъри-фу тавсиф қилишинг - аҳамиятсиз, беҳуда гаплар си-расига киради. Бу кўрган-кечирганингни гапирмасанг

ҳам бўларди. Жим ўтиришинг билан гуноҳкор бўлиб қолмас эдинг ёки сенинг бу жимлигинг туфайли ким-гадир зарар ҳам етмас эди.

Агар жиҳодга кириб, жанг майдонида кўрган даҳ-шатли манзараларни оширмасдан ёки камайтирмасдан, ўзингни оқламасдан, бирон кишини ёмонламасдан ё ғийбат қилмасдан гапирганингда ҳам бу сўзларнинг бар-часи вақтингни бекорга совуриш бўлади.

Сенга аҳамиятсиз бўлган беҳуда нарсалар ҳақида би-ровга савол беришинг ҳам тил офатларидандир. Авва-ло, бу беҳуда саволинг билан ўзингнинг вақтингни, қола-верса, жавоб беришга мажбур қилинган дўстингнинг вақтини зое қилаяпсан.

Аксар ҳолда саволнинг ўзида офатлар яширин бўла-ди. Масалан, бир кишидан унинг ибодати ҳақида сўра-динг: «Рўза тутдингми?» Агар у: «Ҳа», - деса, ибодати-ни зоҳир қилган бўлади ва қалбида риё эҳтимоли ту-ғилади. Гарчи у риёга берилмаганида ҳам ибодати сир-лик мақомидан тушади. Махфий ибодатнинг ошкор ибодатдан афзаллиги эса барчага маълум.

Агар у: «Йўқ», - деса, ёлғон сўзлаган бўлади. Сукут қилса, мени менсимаяпти, деган хаёлга борасан, ран-жийсан. Агар у жавобдан қочиш учун ҳийла ахтарса, уни қийнаган бўласан.

Мана битта савол билан сўралувчини ё риёга, ё ёлғон-га, ёки «менсимаяпти» деган маломатга ёхуд машаққат-га рўбарў қилдинг. Шунингдек, бошқа ибодатлар ёки гуноҳлар, хусусан, сўралувчи махфий тутаётган, ҳаё қилаётган барча нарсалар ҳақида савол қилиш ҳам ду-руст эмас.

Йўлда кўриб қолган танишингдан: қаердан келаяп-сан? - деб сўрашинг ҳам шунга ўхшайди. Балки унинг қаердан келаётганини айтмасликка узри бордир. Агар сенга ёқмайдиган жойдан келаётган бўлса, эшитиб озорланасан, танишингни ҳам уятли ҳолга қўясан. Агар тўғрисини айтмаса, у ёлғонга аралашиб қолади ва бунга сен сабабчи бўласан.

Баъзан сенга умуман ҳожати йўқ нарса ҳақида са-вол қиласан. Сўралувчи эса кўпинча «билмайман» дей-ишни ўзига эп кўрмайди. Натижада ҳолатни англамас-дан жавобга шошилади.

Қуйидаги мисол аҳамиятсиз гапдан тийилишнинг ҳикмати нақадар катта эканига яққол далилдир.

Ривоят қилинадики, Луқмони Ҳаким Довуд алайҳис-саломнинг ҳузурига кирди. Довуд алайҳиссалом совут тўқиб ўтирган эди. Луқмони Ҳаким шу пайтгача совут-нинг нималигини билмасди. Шунинг учун кўраётган нар-сасидан ажабланди, ҳатто бу ҳақда сўрамоқчи ҳам бўлди. Аммо қалбидаги ҳикмат уни савол беришдан тўсди, наф-си тийилди.

Ишни тугатгач, Довуд алайҳиссалом ўрнидан турди. Совутни кийиб: «Жанг учун қандай яхши совут бўлди!» деб қўйди. Кейин Луқмонга юзланиб: «Жимлик ҳик-матларга тўла! Фақат уни қилувчилар оз» - деди.

Қаранг, илм саволсиз ҳосил бўлди, саволга ҳожат қолмади.

Бу ва бунга ўхшаган мисоллардан чиқадиган хулоса шуки, гарчи берилаётган саволда бирон зарар ёки но-қулай аҳволга солиб қўйиш, риё ёки ёлғонга ўтиб ке-тиш ҳолати бўлмасада, иложи борича, бундай савол-лардан тийилган маъқул. Беҳуда сўзлардан кечолган ки-шининг Исломи нақадар гўзал! Аслида, аҳамиятсиз гап билан зарур гапнинг чегараси ҳам мана шу.

Албатта, беҳуда гаплар ҳожати йўқ нарсани би-лишга бўлган қизиқишдан ёки меҳр-муҳаббат қозо-ниш учун ялтоқланишдан, балки бефойда нарсаларни ҳикоя қилиб, шунчаки вақт ўтказишдан келиб чиқади.

Беҳуда гаплардан қутулишнинг чораси - ўлимни

олдингда билиш! Ҳали ҳар бир сўзинг учун ҳисоб бе-расан. Нафаслар сармоянгдир. Тилинг шундай тузоқ-ки, у билан «ҳури ийн»ни Овлашинг мумкин. Буни уну-тиш очиқ-ойдин зиёндир.

Беҳуда гапнинг зарари ҳақида билиш лозим бўлгани мана шу. Энди ундан сақланиш учун қилинадиган амалга келсак, бу - узлат ёки оғизга тош солиб юриш, бекорчи гапларни тарк қилишга кўникиш учун вақтинча баъзи зарур гаплардан ҳам тийилиш, токи нафс сукутга ўр-гансин! Шундай машаққатларсиз камгаплик табиатини ҳосил қилиш амри маҳол.

## МАҲМАДОНАЛИК

Маҳмадоналик, яъни кўп гапириш ҳам ёмон деб то-пилган одатлардандир. Маҳмадоналик зарур ёки зарур бўлмаган гапларни керагидан ортиқ гапириб лақмалик қилишдан иборат. Чунки, зарур гапни бир-икки оғиз сўз билан мухтасар баён қилиш ҳам мумкин ёки уни таъкид ва такрорлар билан истаганча шишириб ифода-лаш ҳам мумкин. Мақсадни битта сўз билан ифодалаш имкони бўла туриб, икки, уч сўзга ўтиш-маҳмадоналик, гарчи ҳожатдан ортиқ гапирилган бу сўзлар туфайли бирор гуноҳ ёки зарар юзага чиқмасада.

Ато ибн Рабоҳ айтади: «Сизлардан олдингилар ор-тиқча гапни ёқтирмас эдилар. Улар Оллоҳнинг китоби ва Расулуллоҳнинг суннатидан бошқа ёки яхшиликка буюриш, ёмонликдан қайтариш ва тирикчиликка таал-луқли энг зарур ишларни ҳожат доирасидагина гапи-ришдан бошқасини ортиқча гап деб ҳисоблардилар. Ёки шак-шубҳасиз, сизларнинг устингизда қилган ҳар бир амалингизни ёд олиб, ёзиб тургувчи улуғ фаришталар борлигини, ўнг ва чап томонда ўтирган икки фаришта инсонни ҳозиру нозир ҳолда кузатиб, оғзидан чиққан ҳар бир сўзини ёзиб олишини инкор қиласизми?! На динингизга, на дунёнгизга фойдаси бўлмаган гапларга эрталабданоқ тўлиб қолган саҳифангиз кўрсатилганида уялмайсизми ?!»

Саҳобаларнинг биридан ривоят қилинади: «Бир киши менга савол қилди. Ташна одам муздай сувга қандай чанқоқ бўлса, мен у кишига жавоб беришга

ундан-да чанқоқ эдим. Лекин шу заҳоти жавобдан ўзимни тийдим, ортиқча гапириб қўйишдан қўрқдим».

***Билгин!*** Ортиқча гапнинг чегарасини кўрсатиш мушкил Аммо, энг муҳими Оллоҳ таолонинг китобида че-

гараланган:

**«Уларнинг кўп махфий суҳбатларидан-агар са-дақа беришга ё бирон яхшилик қилишга ёки одам-лар ўртасинн ислоҳ қилишга буюрган бўлмасалар, ҳеч қандай фойда йўқдир»** (Нисо, 114)

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Тилини ортиқча сўздан тийган ва молидан ортиқчасини инфоқ қилган киши нақадар саодатли!» (Бағавий ривояти).

*Қара, бу амрни одамлар қанчалик ўзгартирган: ор-тиқча молидан инфоқ-эҳсон қилмайди, ортиқча сўзлар-дан тийилмайди!*

Мутарриф ибн Абдуллоҳ отасидан ривоят қилади: «Омир жамоасидан бўлган бир неча одамлар билан Расу-луллоҳнинг ҳузурларига бордик. Улар Пайғамбар алай-ҳиссаломга: «Сиз бизнинг отамизсиз, Сиз бизнинг сайй-идимизсиз, Сиз бизнинг энг афзалимизсиз, Сиз «ал-жа-фанатул-ғарро»сиз (яъни «кўпчиликнинг чанқоғини қон-диришга қодир шарафли инсонсиз» деган маънода мажо-зан айтиляпти. Тарж.), Сиз..., Сиз...!» - дейишди. Шунда Расули акрам: «Ўз сўзларингизни айтинглар. Шайтон сиз-ларни кибру ҳавога эргашадиганлардан қилиб қўймасин»

- дедилар» (Ибн Абу Дунё ва Насоий ривояти).

Бу ўринда тилнинг, гарчи рост сўзласада, ҳаддан ортиқ мақтовга берилиб кетишидан сақланиш лозим-лигига ишора бор. Акс ҳолда шайтон бу тилни ҳожати йўқ, ортиқча нарсаларга фитналантириб қўяди.

Ибн Масъуд айтди: «Сизларни ортиқча гапдан огоҳлан-тираман! Кишига эҳтиёж даражасидаги гап кифоядир».

Мужоҳид деди: «Албатта сўзлар ёзиб борилади. Ҳат-то киши ўғлини тинчитиш учун: «Сенга фалон-фалон нарсалар сотиб оламан» - деса, уни «каззоб» деб ёзиб Қўйилади».

Ҳасан Басрий дейди: «Эй Одам фарзанди! Сен учун саҳифа очилди ва у саҳифага амалларингни ёзиб бора-диган икки фаришта вакил қилинди. Хоҳ кўп, хоҳ оз бўлсин, хоҳлаганингни қил».

Ривоят қилинадики, Сулаймон алайҳиссалом ҳийла-кор жинлардан бирини одамлар орасига жўнатди ва уни кузатиб юриш учун яна бир нечтасини тайинлади. Улар Сулаймон алайҳиссаломга ҳалиги жиннинг бозорга бор-гани, кейин бошини кўтариб, бир осмонга, бир одам-ларга қарагани, сўнгра бошини чайқаб қўйганини айтишди. Сулаймон алайҳиссалом ундан бу ҳақда

сўрага-нида жин айтди: «Одамларнинг боши узра нималарни-дир шитоб билан ёзиб бораётган фаришталардан ва улар-дан қуйида шитоб билан малолли ишларга шўнғиётган одамлардан ҳайратга тушдим».

Иброҳим Таймий айтади: «Мўмин гапиришни хоҳ-ласа, қарайди: агар ўзи учун аҳамияти бўлса, гапиради. Йўқса, жим бўлади. Фожирнинг тили эса ҳамиша бўш қўйиб юборилган бўлади».

Ҳасан Басрий дейди: «Гапи кўпнинг ёлғони кўп, моли кўпнинг гуноҳлари кўп. Кимнинг хулқи ёмон бўлса, ўзини азоблайди».

Амр ибн Дийнор айтади: «Бир киши Пайғамбар алай-ҳиссалом ҳузурларида кўп гапириб юборди. Расули ак-рам унга:

- Тилингнинг олдида нечта парда бор? - дедилар.

- Икки лабим ва тишларим, - деди у.

- Сени кўп гапиришдан тўсишга шулар кифоя эмас-ми?!» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Донишмандлардан бири дейди: «Қачонки киши маж-лисга дохил бўлиб, у ерда айтилган гапдан ҳайратга тушса, сукут қилсин. Агар жим бўлсаю, сукут уни ажаблантирса, гапирсин».

Язид ибн Абу Ҳабиб айтади: «Бу оламнинг фитнаси

тинглашдан кўра гапириш суюклироқ бўлиб қолгани туфайлидир. Чунки, тинглашда-саломатлик, гапда-зий-натлаш, ортиқчалик ва нуқсон бор».

Ибн Умар деди: «Кишининг поклигига энг ҳақдори унинг тилидир».

Абу Дардо тили аччиқ хотинни кўриб: «Бу аёл соқов бўлса, ўзига яхши бўларди»-деди.

Иброҳим дейди: «Одамларни икки сифат ҳалок қила-ди: ортиқча мол ва ортиқча гап».

Мазкур далилларнинг барчаси маҳмадоналик офа-тини қоралаш учун, бу иллатнинг кўпайиб кетгани ва унинг пайдо бўлиш сабабларини кўрсатиш учун келти-рилди. Бу дарднинг муолажаси эса олдинги бўлимда баён қилинди.

## БОТИЛ (ҲАҚҚА ЗИД) СЎЗЛАРГА БЕРИЛИШ

Аёллар, ичкилик базмлари, фосиқлар давраси, бой-ларнинг айш-ишратлари, шоҳларнинг калондимоғлигию, ҳар хил ножойиз маросимлари ва бошқа ёқимсиз ҳо-латларини ҳикоя қилиш ботил сўзларга берилиш ҳи-собланади. Гуноҳга етакловчи бундай гап-сўзлар билан машғул бўлиш ҳаромдир.

Олдинги бўлимда, гарчи ҳаром бўлмасада, аҳамия-ти йўқ ёки аҳамияти бўлса ҳам ҳожатдан ташқари гапиришдан қайтарилди. Негаки, аҳамиятсиз гапни ҳад-дан ошириб юбораётган кишининг ботил гапларга ўт-маслигига кафолат йўқ.

Одамларнинг аксарияти шунчаки «чақчақлашиб» ўти-риш учун йиғиладилар. Уларнинг суҳбатлари кимлар-нингдир шаънини мазах қилиш ёки ботил сўзларга шў-нғишдан нарига ўтмайди.

Ботил сўзларга берилишнинг тури ва тармоқлари кўп. Уларни чегаралашнинг имкони йўқ. Шундай экан, улар-дан сақланишнинг ягона чораси - ҳатто, дин ва дунёга тегишли гапни ҳам иложи борича қисқа қилиш.

Билол ибн Ҳорис айтади: «Расулуллоҳ соллалоҳу алайҳи ва саллам шундай дедилар: «Албатта бир киши Оллоҳ рози бўладиган сўзни «етадиган жойига ет-син» деган гумонда гапирди. Оллоҳ таоло то Қиёматга қадар бу сўз туфайли (у кишига) Ўзининг розилигини ёзиб қўйди. Албатта бир киши Оллоҳнинг ғазабини келтирадиган сўзни «етадиган жойига етаверсин» де-ган гумонда гапирди. Оллоҳ таоло то Қиёматга қадар бу сўз туфайли (у кишига) Ўзининг ғазабини ёзиб қўйди» (Ибн Можа ва Термизий ривояти).

Бу ҳадисдан қаттиқ таъсирланган Алқама: «Билол ибн Ҳорис ривоят қилган ҳадис мени қанчадан-қанча гаплардан тўхтатиб қолди»-дерди.

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Албатта киши битта сўз билан суҳбатдошларини кулдириб, Ҳулкар юл-дузларидан ҳам узоқроқ (яъни.чуқуррок) дўзахга қулай-ди» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Абу Ҳурайра дейди: «Албатта киши хотирига келма-ган бир сўзни айтади ва у сўзи туфайли Оллоҳ уни жан-нати аълога кўтаради».

Пайғамбар алайҳиссалом шундай дедилар: «Қиёмат кунида хатолари энг кўп деб топилган одамлар бо-тилга энг кўп шўнғиган кишилардир» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Оллоҳ таолонинг ушбу ояти ҳам шунга ишорадир: **«Бизлар** (ботил-беҳуда сўзларга) **шўнғигувчи кимса-лар билан бирга шўнғир эдик»** (Муддассир, 45).

Оллоҳ таоло дейди: **«Ахир** (Оллоҳ) **сизларга Кито-бда: «Қачонки Оллоҳнинг оятлари инкор қилинаёт-ганини ва масхара қилинаётганини эшитсангизлар, то бошқа гапга ўтмагунларича ундай кимсалар би-лан бирга ўтирманглар» деган сўзларни нозил қил-ган эди-ку?!** (Модомики, улар билан ўтирган экансиз-лар) **демак, сизлар ҳам шак-шубҳасиз, уларнинг ўзи-сиз»** (Нисо, **140).**

Салмон Форсий дейди: «Қиёматда одамларнинг энг кўп гуноҳга ботгани Оллоҳга исён бўладиган гапларни кўп гапирганларидир».

Ибн Сирин айтади: «Ансорлардан бир киши сух-батлашиб ўтирган одамлар ёнидан ўтар экан, уларга қарата: «Таҳорат қилиб олинглар, чунки сизлар айта-ётган баъзи сўзлар ҳадас (нажас)дан ҳам ёмонроқдир»

- деди».

Ҳа, ботил сўзларга шўнғиш нажасдан ҳам ёмон-роқдир. Чунки, бу офат ўзининг изидан ғийбат, ча-қимчилик, фисқу фужур ва бошқа иллатларни эргаш-тириб келади.

Шунингдек, бидъатчи ва бузуқ мазҳаблар ҳақида, саҳобаларнинг айримларига маломат еткизилгандек та-саввур ҳосил қиладиган ўзаро урушлар ҳақида гапи-риш ҳам ботилга шўнғиш ҳисобланади.

Демак, буларнинг барчаси ботил, ботил нарсалар ҳа-қида гапириш эса ботилга шўнғишдан бошқа нарса эмас!

Оллоҳдан Ўзининг лутфу карами билан бизга ёрдам беришини сўраймиз.

**БАҲСУ МУЖОДАЛА**

Шариатимиз ортиқча баҳсу тортишувлардан қайта-ради. Бу ҳакда Пайғамбар алайҳиссалом айтганлар: «Би-родаринг билан тортишма, уни мазах қилма, сўз бериб, кейин унга хилоф қиладиган ваъдани берма» (Терми-зий ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Баҳсу мунозa-рани тарк қилинглар. Чунки, мунозара ҳикматини бил-майсиз ва унинг фитнасидан (тўла) сақланишга ҳам қодир эмассиз» (Табароний ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Ким ҳақ бўлату-риб, баҳсу жадални тарк этса, унинг учун жаннати аълода бир уй бино қилинади. Ким ноҳақ бўлгани ҳолда баҳсу жадални тарк этса, унинг учун жаннат қўрғонида бир уй бино қилинади».

Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи ва саллам айтдилар: «Раббимнинг энг аввал менга топширган ва бутларга сиғиниш, маст қилувчи ичимлик ичишдан сўнг мени қай-тарган нарсаси - кишилар билан баҳсу мунозарага ки-ришмаслик эди» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Яна дедилар: «Қавмни Оллоҳ таоло ҳидоятидан сўнг адаштирган нарса фақатгина баҳсу жадалдир» (Термизий ривояти).

Яна айтдилар: «Ўзи ҳақ бўлатуриб, баҳсу мунозара-дан кечоладиган бўлмагунча банданинг иймони комил бўлмайди» (Ибн Абу Дунё ривояти).

«Кимда қуйидаги олти хислат бўлса, иймон ҳақиқа-тига эришади: ёз кунларида рўза тутиш; Оллоҳ душ-манларига қилич уриш; ёмғирли кунда намозни тезла-тиш; мусибатларга сабрли бўлиш; таҳоратни мукам-

мал бажариш; ўзи ҳақ бўлатуриб, тортишмаслик» (Абу Мансур Дайламий ривояти).

Зубайр ўғлига деди: «Қуръонни восита қилиб, одамлар билан мунозарага киришма. Барибир уларга бас келолмайсан. Суннатни маҳкам ушла».

Умар ибн Абдулазиз раҳматуллоҳи алайҳ деди: «Ким баҳсу тортишувларга динини нишон қилса, гап-сўзни кўпайтиради».

Муслим ибн Ясор дейди: «Баҳсу жадалдан сақланинг! Чунки, баҳсу жадал олимнинг жаҳл соати (яъни, баҳ-сга киришган пайтда олим жоҳилга айланади).Ўша пай-тда шайтон олимни йўлдан тойдиришни хоҳлайди».

Молик ибн Анас раҳматуллоҳи алайҳ деди: «Торти-шув, нима устида бўлишидан қатъий назар, диндан эмас!»

Яна деди: «Тортишув қалбларни қотиради ва нафрат пайдо қилади».

Луқмон ўғлига деди: «Эй ўғлим! Олимлар билан тор-тишма, нафратига йўлиқасан».

Билол ибн Саъд айтади: «Ўжар, баҳсу мунозарага берилган, ўз раъйи билан ҳайрон қолдирадиган бир ки-шини танир эдим. У аниқ зиён кўрди».

Ибн Абу Лайло дейди: «Дўстим билан тортишмай-ман. Чунки, тортишувга ё ёлғон **ё** ғазаб аралашади».

Абу Дардо айтади: «Баҳсу мунозарага ўчлигингнинг ўзи гуноҳкор бўлишингга кифоядир».

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Барча тортишув-нинг каффорати икки ракат намоздир» (Табароний ри-вояти).

Умар розийаллоҳу анҳу деди: «Учта нарсани деб илм олма ва учта нарса туфайли уни тарк этма: баҳсу тор-тишув, мақтаниш ва риё учун илм олма; уятчанлик қилиб**,** зуҳд йўлига кирганингни пеш этиб ва билмаслигингга рози бўлиб илм олишни тўхтатма».

**<u>БАҲСУ МУЖОДАЛА</u>**

Ийсо алайҳиссалом айтди: «Кимнинг гапида ёлғон кўпайса, чиройи кетади. Ким одамлар билан кўп тор-тишаверса, мурувватдан(яъни, мардликдан)ажралади. Ким кўп тиришқоқ бўлса, дард орттиради. Кимнинг хулқи ёмон бўлса, ўзини азоблайди».

Беҳуда баҳсу жадал ўта нохуш нарса экани ҳақида жуда кўп ҳикматли сўзлар айтилган. Уларни санаб, са-ноғига етиш қийин.

*Баҳсу жадалнинг чегараси қаердан бошланади?* Баҳсу жадал ўзганинг ҳар бир сўзига эътироз билдираверишдан туғилади. Яъни, тортишувчан киши

айтилаётган гап-нинг сўзларида ёки маъносида ё гапирувчининг мақса-дида нотўғрилик бор, деган гумон билан суҳбатдошига қарши чиқаверади. Беҳуда баҳсу мунозарани тарк этиш инкор ва эътирозни тарк этиш билан амалга ошади.

Билгил! Агар эшитаётган сўзларинг ҳақ бўлса, тас-диқ эт. Ботил ёки ёлғондан иборат бўлса ва улар дин ишига тааллуқли бўлмаса, сукут эт!

Баъзан кимдир сўзни нотўғри ишлатганликда, тил ёки шеър қоидасини бузганликда ёхуд сўзларнинг ўр-нини алмаштирганликда айбланади. Бу хатолар гоҳо би-лимсизликдан, гоҳо зўрма-зўракилик оқибатида содир бўлади. Қандай бўлган такдирда ҳам бу хатолар жиддий тортишувга сабаб бўлолмайди.

Баъзан: «ундоқ эмас, бундоқ!» деб, гапнинг маъно-сига ёки: «бу гапинг тўғри, лекин бу гапдан кўзлаган мақсадинг нотўғри» деб, сўзловчининг мақсадига эъти-роз билдирилади. Албатта бундай эътирозлар даҳанаки тортишувга сабаб бўлади. Бу вазиятда мақбул йўл - су-кут ёки оддийгина савол билан кифояланиш. Албатта, савол ўжарликни намоён қилиш, ниманидир инкор этиш, кимнидир айблаш учун эмас, балки мувофиқ тарзда масалага ойдинлик киритиш, барчага фойда бўлиш нуқтаи назаридан берилади.

Суҳбатдошини гапиртирмасдан «ўчириб» қўйиш камситиш, нодонликда айблаш мақсадида қилинадиган баҳс, шубҳасиз, мужодала-тортишувга айланади. Яна шундай ҳам бўлади: баҳслашувчи Қайсидир жиҳатдан тўғри, аммо суҳбатлашаётган шеригига ёқмайдиган нар-сани эслатади. Бу билан уни чалғитиб, хатога бошла-мокчи ва ўзининг афзаллигини намоён қилмокчи бўла-ди. Бундай пайтда, агар сукут гуноҳга сабаб бўлмаса, фақат жим туриш билан вазиятдан чиқилади.

Аслида, даҳанаки тортишув такаббурлик ва керак-сиз жанговарликдан келиб чиқади. Тортишувчи илми ва фазилатини намойиш этиш билан кибрга кетади. Би-ровнинг нуқсонини ошкор этиш учун унга ташланади. Кибр ҳам, ўзгага ташланишга ундайдиган ёвузлик ҳам нафснинг истаги, балки нафсга қувват берувчи иллат-лардир.

Фазилатини, яъни ўзининг бошқалардан афзал то-монини кўрсатишга тиришиш -улуғлик ва буюкликни даъво қилишдан бошқа нарса эмас. Яратувчига хос си-фатни даъво қилиш банданинг қалби бузуқлигидандир.

Ўзгани айблайверадиган кишининг табиатида ёвуз-лик устун бўлади. У ўлжасига отилган йиртқичдай суҳ-батдошига ташланади! Қани энди, ўзидан нимжонроқ «бу ўлжа»ни пора-пора қилса, хорлаб озорлайверса!

Баҳсу жадалдан куч оладиган кибр ва бундай «жан-говорлик» кишини аниқ ҳалокатга олиб боради. Демак, баҳсу жадалга берилган кишининг бош кушандаси мана шу икки иллатдир. Етказаётган азияти кўпайгани сайин унинг гуноҳи ошиб бораверади. Тортишув азиятсиз, ғазабсиз кечмайди.

Бунга ўрганган киши хоҳ ҳақ, хох ноҳақ бўлсин, сўзидан қолмайди, хаёлига келган нарса билан шеригини камситади. Оқибатда, тор тишув авжига чиқади. Бири-бирининг овозини ўчириб қўйиш, бири-биридан қасос олиш учун қилаётган улар

нинг даҳанаки жанги, бамисоли, «вовиллаб» бир-би-рига ташланаётган, бир-бирини талаётган итларга ўхшайди.

Бундай шармандали ҳолатга тушмасликнинг чо-раси - ўзини бошқалардан устун билмаслик, яъни кибрни синдириш ва ўзгаларни камситишга қара-тилган ёвузликни сўндириш. Чунки, ҳар қандай иллатнинг давоси унинг сабабини йўқ қилиш би-лан юзага чиқади.

Ривоят қилинади: «Абу Ҳанифа раҳматуллоҳи алайҳ Довуд Тоийга:

- Нега ёлғизликни ихтиёр қилдинг? - деб сўради.

- Баҳсу жадални тарк этиш билан нафсимга қарши курашяпман,-жавоб берди Довуд Тоий.

- Майли, гапирмасанг ҳам мажлисларда қатнашиб, айтилганларни тинглаганинг яхшироқ эмасми?!

- Қилиб кўрдим, бу-узлатда нафсга қарши кура-шишдан ҳам оғирроқ экан, - деди Довуд Тоий».

Ҳа, бировнинг нотўғри гапираётганини эшитиб, уни тузатишга қодир бўлатуриб, жим туриш тоқат қилиб бўлмайдиган даражада оғир. Шунинг учун Расули ак-рам: «Кимки ҳақ бўлатуриб, баҳсу жадални тарк этса, Оллоҳ унинг учун жаннати аълода бир уй бино қила-ди» деганлар. Негаки, бундан нафс қийналади. Ай-ниқса, мазҳаб ва ақида масалалари тортишувга сабаб бўлса.

Агар кимки, тортишиб савоб қозонаман, деб ўйласа, бу аниқ хатодир. Инсон аҳли қибладан тилини тиймоғи лозим. Агар бидъатчини кўрса, унга ҳам баҳсу жадал йўли билан эмас, балки чеккароққа чорлаб, мулойим-лик билан насиҳат қилсин. Чунки, баҳс уни ҳар хил хаёлларга олиб боради, булар ҳийла билан мени чалғи-тишмоқчи, деб ўйлайди ва жадални кучайтиради. Қарабсанки, тортишув туфайли унинг қалбида бидъат

янада маҳкамроқ ўрнашади. Агар насиҳат кор қилма-са, нафсинг билан машғул бўл, уни тарк эт.

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Аҳли қиб-ладан тилини тийган кишига Оллоҳнинг раҳмати ёғил-син. Улар ҳақида имкони борича фақат яхши гаплар-ни гапирсин» (Ибн Абу Дунё ривояти).

«Расули акрам ушбу сўзларни етти марта такрор ай-тган эдилар» - дейди Ҳишом ибн Урва.

Баҳсу жадалга одатланиб, ҳатто бу феъли учун одам-лардан мақтовлар эшитаётган, нафсида ғолиблик ҳис-сини туя бошлаган кишининг ҳалокати яқин. Ғазаб, кибр, риё, мансабга муҳаббат, фазилати билан фахрланиш каби иллатлар қуршовида энди унинг ҳалокатдан қутулиш им-кони йўқ.

Бу иллатларнинг биттаси билан курашиш қанчалик машаққат, агар улар бирлашса, аҳвол нима бўлади?!

Бешинчи офат

**ХУСУМАТ**

Хусумат баҳсу жадалдан чуқурроқ иллатдир. Баҳсу жадал таҳқирлаш ва ўзининг устунлигини намоён этиш мақсадида ўзганинг гапидан нуқсон топишдан иборат. Хусумат - мол ёки кўзланган ҳақни тўла қўлга киритиш мақсадидаги жанжалли тортишув, низо.

Хусумат тўғридан-тўғри ёки эътироз шаклида юзага чиқади. Баҳсу жадал эса олдин айтилган гапга эътироз шаклида намоён бўлади.

Оиша розийаллоҳу анҳо Расули акрамнинг шундай деганларини айтди: «Одамлар ичида Оллоҳнинг нафра-тига энг лойиқ кимса ашаддий хусуматчи кишидир» (Бу-хорий ривояти).

Абу Ҳурайра айтди: «Пайғамбар алайҳиссалом шун-дай дедилар: «Ким гап нимада эканини англамасдан хусу-матга киришса, то ундан суғурилиб чиққунча, Оллоҳнинг ғазаби остида бўлади» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Баъзилар айтди: «Хусуматдан сақлан, чунки у динни ғорат қилади»...

Ибн Қутайба дейди: «Бишр ибн Абдуллоҳ ибн Абу Бакр ёнимдан ўтаётиб, менга:

- Нега бу ерда ўтирибсан? - деди.

- Жияним билан ўртамиздаги хусумат туфайли, дедим.

- Отанг менга яхшилик қилган эди, шуни сенга қайтаришни хоҳлаяпман. Оллоҳга қасамки, динни кет-кизишда, мурувватни ўлдиришда, лаззатни зое қилиб, қалбни банд этишда хусуматдан ашаддийроқ нарсани кўрмадим, деди Бишр ибн Абдуллоҳ.

Кетмоқчи бўлиб энди ўрнимдан турган эдим, хусу-матлашаётган рақибим: «Нима бўлди?!» - деди.

- Сен билан тортишмайман, дедим.

- Ҳақ эканимни билганинг учунми? - деди у ажаб-ланиб.

- Йўқ, қадрим бундай тортишувлардан баландроқ бўлгани учун! - дедим.

- Мен ҳам сендан ўзингники бўлган нарсани сўра-майман, деди у (сен ҳақсан деган маънода)».

Савол туғилади: *инсон ўз ҳаққини талаб қилиш мақ-садида хусуматлашиши дурустми ёки зулмга тоқат қилиб юраверадими? Бунинг ҳукми қандай? Бу хусумат ҳам қораланадими?*

*Билгин!* Бу ўринда, тортишилаётган масаланинг мо-ҳиятидан бехабар ҳолда, ботил тарафида туриб, низога киришган одам қораланаяпти. Худди, ҳақ қайси томон-да эканини тўла билмасдан, ноҳақ томонга ён босиб хусуматга аралашаётган қозининг вакилидек!

*Билгин!* Яна шундай киши қораланаяптики, у ҳаққи-ни талаб этишда ҳаддан ошган, ортиқча сўзни кўпайти-риб, хусуматни чуқурлаштиряпти. Мақсади-ҳукмфар-молик ва азият етказиш, холос.

*Билгин!* Шундай киши қораланаяптики, у далилини кучайтириш учун дилни оғритувчи сўзлар билан хусу-матга аралашди. Ҳолбуки, ҳақлигини исботлаш учун бун-дай сўзларга ҳожат йўқ эди.

*Билгин,* бу ўринда, рақибини мағлуб қилиш учун ўжарлик билан хусуматлашаётган киши қораланаяпти. У хусуматлашиб ундириб олган молни арзимас санай-ди, камситади ва шу йўл билан гўё рақибини синдира-ди. Ҳатто очиқ-ойдин шундай дейдиганлар ҳам топила-ди: «Ягона мақсадим - унга қарши туриш, унинг шаъ-нини ерга уриш! Ҳечқиси йўқ, молни олишим билан уни қудуққа отаман...» Бу гаплар хусумат ва қайсар-

ликдан бошқа. нарса эмас.

Аммо, қайсарлик ва азият беришни мақсад қилмаган ҳолда» низо ва ортиқча гап-сўзларсиз, шариат доирасида ўзининг далил- ҳужжатини келтираётган мазлумнинг бу иши ҳаром эмас. Лекин, шу вазиятда ҳам, қанийди, агар имкон қолган бўлса, хусуматни тарк этса, низога борма-са! Чунки, хусуматлашаётган пайтда тилни чегарада ушлаб туриш қийин. Хусумат кўкракни нафратга тўлдириб, ғазабни қўзғайди. Ғазаб кучайса, нима ҳақда тортиши-лаётгани унутилади, ўртада кек-адоват пайдо бўлади. Ҳатто иш шу даражага етадики, бирининг қувончидан бошқаси ғамга ботади, ташвишидан шодланади.

Хусуматни бошлаган одам, албатта мана шу кул-фатларга йўлиқади. Энг камида хаёли бузилади. Ҳатто намозида ҳам рақибининг далилларини тафтиш этиш билан банд бўлади. Иш тўла издан чиқади.

Баҳсу жадал, хусумат барча ёмонликларнинг боши-дир. Шундай экан, ҳеч иложи қолмагандагина торти-шув эшиги очилади. Шунда ҳам тилни ва қалбни хусу-матга эргашиб кетишдан сақлаш шарти билан. Лекин бу жуда мушкил. Қачонки киши белгиланган чегарадан чиқмасдан тортишса, ўзини гуноҳдан омон сақлаган бўлади ва бу тортишув қораланмайди. Илло,

хусуматла-шаётган киши тортишилаётган масалани низосиз ҳам ҳал қилиш имконига эга бўлса, хусуматдан кечгани, гу-ноҳдан сақлангани авлороқ.

Ҳа, хусумат ва баҳсу жадалда, кам деганда, яхши сўз ва ундан етадиган савоб бой берилади. Яхши сўзнинг энг қуйи даражаси - маъқуллаётганингни билдириш. Сўзларнинг энг хунуги эса бировни нодонликда ва ёлғон-чиликда айблаб, унинг гапига эътироз билдиришдир.

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Яхши сўз ва (оч-ларга) таом едириш сизларга жаннат(га етиш) имко-нини беради» (Табароний ривояти).

Оллоҳ таоло дейди: **«Кишиларга чиройли сўзлар сўзлангиз»** (Бақара, 83).

Ибн Аббос розийаллоҳу анҳума айтди: «Оллоҳ ярат-ган киши сенга салом берган экан, албатта алик ол, гар-чи у мажусий бўлса ҳам. Чунки. Оллоҳ таоло дейди: **«Қачон сизларга бирон ибора билан салом берилса, сизлар ундан чиройлироқ қилиб алик олинглар ёки** (ҳеч бўлмаса) **ўша иборани қайтаринглар»** (Нисо, 86).

Ибн Аббос яна айтади: «Агар Фиръавн менга бир яхшиликни гапирса, албатта мен ҳам яхшилик билан жавоб берган бўлардим».

Анас Расулуллоҳнинг шундай деганларини ривоят қилади: «Жаннатда ташқарисидан ичи, ичидан ташқа-риси кўриниб турадиган шаффоф хоналар бор. Оллоҳ таоло у хоналарни (очларга) таом едирадиган, мулойим сўзлайдиган бандалари учун ҳозирлаб қўйгандир» (Тер-мизий ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Яхши сўз сада-қадир» (Муслим ривояти).

Яна шундай дедилар: «Гарчи яримта хурмо билан бўл-са ҳам дўзахдан сақланинг! Агар тополмасангиз, битта яхши сўз билан (жаҳаннамдан сақланинг)!» (муттафа-қун алайҳ).

Донишмандлардан бири дейди: «Мулойим сўз аъзо-ларга ўрнашиб қолган кек-адоватни ювади».

«Токи Раббингнинг ғазабини келтирмайдиган, суҳ-батдошингни хафа қилмайдиган сўзинг бор экан, уни қизғанма. Балки, шу сўзинг эвазига муҳсинлар савоби-га сазовор бўларсан» - дейди донишмандлардан яна бири.

Буларнинг барчаси яхши сўзнинг фазли ҳақида ай-тилган ҳикматлар. Яхши сўз хусуматга, баҳсу жадалга зиддир. Ёмон сўз эса қалбни озорлайди, ғазабни қўз-ғайди, нафасни бўғиб, кўкракни сиқади.

Оллоҳ таоло Ўзининг марҳамати ва карами билан бизга гўзал тавфиқ ато этсин.

## ВАЙСАҚИЛИК ВА ТАКАЛЛУФ

Алжираш ва вайсақалик билан гапни чуқурлашти-ришга, жумлаларни қофиялаб, гап орасида байтлар кел-тириш ва шу билан сўзга чечанлигини кўрсатишга, во-излик даъвосидаги сўзамолларда бўлганидек, гапни узун-дан-узоқ «муқаддима»лар билан чўзишга зўр бериш ҳам тил офатларидандир.

Пайғамбар алайҳиссалом бундай ясамаликни, на-фратни қўзғайдиган зўрма-зўракиликни қоралаб, айт-ганлар: «Мен ва умматимнинг тақволилари такаллуф-дан холидир». Яна айтганлар: «Менда энг кўп нафрат уйғотадиганларингиз ва мен билан ҳамсуҳбат бўлиш-дан энг узоқларингиз - вайсақи, эзма, сафсатабозла-рингиздир» (Имом Аҳмад ривояти).

Фотима розийаллоҳу анҳо айтади: «Расулуллоҳ шун-дай дедилар: «Умматимнинг ёмони шундай кишиларки, тўкин-сочин озиқланадилар, хилма-хил таомлар ейди-лар, алвон-алвон кийимлар киядилар ва тинимсиз вай-саб, гапдонлик қиладилар» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом: «Ал-мутанаттиъун ҳалок бўлмадими?!» - дея уч бора такрорладилар» (Ибн Масъуд ривояти). «Ал-мутанаттиъун» деганда, гапда чуқур ке-тадиган ва ҳар бир нарсанинг тагига етиш учун сурилш-тираверадиган кишилар назарда тутиляпти.

Умар розийаллоҳу анҳу айтди: «Шақошиқул-калом мин шақошиқиш - шайтон». Яъни, валдир-вулдур гапираве-риш шайтоннинг валдирашидандир (яъни, валдир-вулдур гапираётган сиз эмас, балки ичингиздаги Шайтондир).

Умар ибн Саъд ибн Абу Ваққос отаси Саъдникига бир иш билан келди. Ҳожатини баён қилар экан, гап-

- 39-ни чўзиб юборди. Шунда унга отаси: «Расулуллоҳ сол-лалоҳу алайҳи ва салламнинг шундай деганларини эшитганман: «Ҳали шундай замонлар келади, одамлар бамисоли сигир ўт-ўланларни ямлагани каби гап ям-лайдилар» - деди (Имом Аҳмад ривояти).

Бу билан Расули акрам сўзамолликдан, дарҳол мақсадга ўтмасдан, узундан-узоқ «муқаддима»лар билан гапни зўрма-зўраки чўзишдан қайтаряптилар. Демак, сўзга чечанликнинг ҳаддан ошгани ҳам тил-нинг офати экан. Шунингдек, сўзлашувда сажъ, яъни жумлаларни қофиялаб гапиришда ҳам такаллуф-яса-малик бор.

Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам ҳомила-нинг хун ҳақини бир қул деб ҳукм этди. Шунда айб-дор томондан бири: «На ичган, на еган, на қичқирган, на шаклланиши бошланиб улгурган, ҳали ҳеч ким бўлган нарсага ҳам хун ҳақи тўлаймизми?» - деди. «Яна ўша арабларнинг сажъ билан гапириши каби сажъми?!» - дедилар Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам. Бу киноялари билан Расули акрам ўзаро такаллуф ва сохта, қуруқ муомалаларни инкор қил-ган эдилар.

Ҳар бир нарса муайян мақсад доирасида чегара-ланиши лозим. Гапдан мақсад - нима кўзланаётганини | тушунтириш. Ундан уёғи сохтакорлик, ясамаликдан бо- I шқа нарса эмас.

Аммо, ваъз-насиҳатни чиройли сўзлар билан таъ-сирчан қилиш, ҳаддан ошмасдан ва мақсаддан узоқлаш-масдан эслатмалар бериш такаллуфга кирмайди. Чунки, ваъз-насиҳат ва эслатмалардан кўзланган мақсад - қал-бларни уйғотиш, шавқ қўзғаш, тийиш ва кашфдир. Ал-батта, латиф сўзлар бунга муносибдир.

Аммо, кундалик эҳтиёжлар доирасида кечадиган сўзлашувларда сажъ билан гапириш, сўзамоллик қилиб, гапни чуқурлаштириш такаллуф ҳисобланади. Бунинг боиси, риё, гапга чечанлигини, маҳоратда бо-шқалардан фарқланиб туришини намоён қилиш. Бу-ларнинг барчаси шариат ёмон деб топган, ман қилган ишлардир.

**Еттинчи офат**

## СЎКИШ, БЕҲАЁЛИК

Сўкиб гапириш, тилни беҳаё сўзлар билан булғаш ўта хунук бўлиб, шариатимиз ундан қайтарган. Беҳаё-ликнинг манбаи бузуқлик ва разилликдир. Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Фаҳшдан сақланинг. Чунки, Оллоҳ таоло бузуқ сўзни ва бузуқ сўз билан булғаниш-ни суймайди» (Насоий ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом саҳобаларни Бадр жангида ўлдирилган мушрикларни сўкишдан қайтариб, дедилар: «Уларни сўкманглар. Чунки, айтаётганларингиздан би-рортаси уларга етмайди, тириклар эса (бу сўкишларин-гиздан) озорланади. Огоҳ бўлинг! Беҳаёлик разиллик-дир» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Расули акрам айтдилар: «Мўмин сўкмайди, лаънат-ламайди, қўполлик ва беҳаёлик қилмайди» (Термизий ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Ҳар қандай фо-ҳиш(бузғунчи, беҳаё)га жаннатга кириш ҳаромдир» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Расули акрам дедилар: «Беҳаёлик ва баён мунофиқ-ликнинг иккита тармоғидир» (Термизий ривояти).

«Баён» деганда айтилиши жойиз бўлмаган нарсани айтиб юбориш назарда тутиляпти.

Шунингдек, бу ўринда «баён» деганда, изоҳнинг ҳад-дан ошиб, такаллуф даражасига бориши ҳам эҳтимол қилинган.

Яна бири: дин ишларининг баёни, Оллоҳ таоло си-фатларининг баёни ҳам эҳтимолдан холи эмас. Чунки, бу мавзуларда узундан-узоқ изоҳларга берилиб, ом-манинг эътиборини чалғитгандан кўра, керакли гапни

қисқа ва лўнда етказган афзал. Кўпинча баённинг ҳад-дан ошиши шубҳа ва васвасаларга сабаб бўлади. Ак-синча, баён ихчам бўлса, қалблар уни дарҳол қабул қилади, довдираб қолмайди. Ниманидир беҳаёларча тушунтиргандан кўра, ўша нарсанинг очилмасдан қоронғу бўлиб қолиши тузукроқ.

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Албатта Оллоҳ қўпол, бозорларда бақириб-чақиргувчи кишиларни суй-мас» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Жобир ибн Самура деди: «Пайғамбар алайҳиссалом ҳузурларида ўтирган эдим. Отам ҳам олдимда эди. Ра-сули акрам шундай дедилар: «Қўпол, бепарда сўзларни гапириш Исломдан эмас. Одамлар ичида Исломи энг гўзали ахлоқи энг гўзалидир» (Имом Аҳмад ривояти).

Иброҳим ибн Майсара дейди: «Айтилишича, тили бузуқ сўзларга ўрганган киши Қиёматда ит суратида ёки ит қорнида келтирилади».

Ахнаф ибн Қайс деди: «Сизларга дардларнинг ёмони нима эканини билдирайми? Беҳаё тил ва ёмон хулқ!»

Демак, беҳаёликнинг ҳар қандай тури қаттиқ қора-ланади. *Хўш, беҳаёликнинг чегараси қаер ва унинг моҳи-яти нима?*

Беҳаёлик, хусусан, сўкиш - уят саналган ишларни ошкора, очиқ лафзлар билан ифодалашдан иборат. Бе-ҳаёлик шу чегарадан бошланади ва айни пайтда унинг моҳияти ҳам шудир.

Сўкиш кўпинча жинсий алоқа ҳодисаси билан боғ-лиқ лафзлар орқали ифодаланади. Уят лафзларни ба-ралла ва очиқ қўллаш фосидларнинг одати. Солиҳ ки-шилар бу уятдан ўзларини тиядилар. Агар шунга дах-лдор ниманидир эслатиш зарурати туғилса, рамз ва ишоралар билан чекланадилар.

Ибн Аббос дейди: «Албатта Оллоҳ ҳаёли, улуғ Зот-дир. У кечиради, баъзи нарсаларни ишоралар билан

билдиради. «Ламс» (тегмоқ) сўзи орқали «жимоъ» (жин-сий яқинлик)га ишора қилди. «Масис» (теккизиш) «духул» (кириш)г «суҳбат» (ҳамроҳлик) сўзлари орқа-ли «виқоъ» (жинсий қўшилиш) назарда тутилди...»

Хунук эшитиладиган ибораларнинг аксари албатта сўкишда қўлланади. Бундай иборалар беҳаёлик дара-жасига, яъни бири-биридан бепардароқ бўлишига қараб фарқланади.

Шунингдек, бундай иборалар ҳар ўлканинг одатига кўра ҳам тафовутлидир. Дейлик, шаҳарнинг бу чекка-сида қулоққа ёмонроқ эшитиладиган иборалар, шаҳар-нинг у чеккасида умуман тақиқланган бўлиши ёки ик-каласининг орасида унисига ҳам, бунисига ҳам ўтиб ту-радиган даражада фарқланиши мумкин.

Албатта бундай иборалар фақат жинсий яқинла-шув ҳодисаси билан боғлиқ эмас. Масалан, сийдик ва ундан «катта»сига ишоратан «қазоул-ҳожат»

(ҳожат-ни чиқариш) иборасини қўллаш «тағоввут» (ёзилиш) ва «хиро» (ични бўшатиш) каби ибораларни қўллаш-дан афзалроқдир. Чунки, ҳаё эътибори билан ошкор қилинмайдиган ҳар қандай ишни очиқ лафзлар билан айтиш дуруст эмас, балки беҳаёликдир.

Аҳли аёлга нисбатан ҳам ишоратан гапириш гўзал ва маъқул кўрилган одат ҳисобланади. Масалан: «ме-нинг хотиним фалон деди» - дейилмайди. Балки: «ич-кари хонада шундай гап айтилди» ёки «парда орқаси-дан шундай гап эшитилди» ёхуд «болаларнинг онаси айтди» - дейилиши ҳаёга яқинроқ. Бу борада зийрак ва «ёпиқ»роқ бўлиш мақтовга муносиб сифатдир. Очиқ-лик эса хунук, қолаверса, беҳаёликка бошлайди.

Хижолатга сабаб бўладиган пес, кал, бавосир каби жисмоний айбларни очиқ айтиш ҳам дуруст эмас. Балки, вазиятга қараб, рамзлар билан ишора қилиш одобга мувофиқроқ.

Демак, уятли ишларни очиқча гапириш беҳаёликка киради ва буларнинг барчаси тил офатларидандир.

Ато ибн Ҳорун дейди: «Умар ибн Абдулазиз тилга эътиборли киши эди. Қўлтиғига яра чиққанида уни кў-ришга бордик. Ундан: «Яра қаерингизга чиқди?» | деб сўрадик. «Қўлимнинг ич тарафига» - деди у».

Озор етказишни қасд қилиш, сурбет ва фосиқ ки-шилар даврасига кўп қўшилиш, сўкишга одатланиш каби иллатлар беҳаёликка сабаб бўлади.

Бир аъробий Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васал-ламга:

- Менга насиҳат қилинг, - деди.

- Оллохдан кўрқ. Кимдир қайсидир айбингни юзингга солиб, койиса, сен унинг айбини юзига солма. Шунда зарари унинг ўзига, ажри сенга бўлади. Ҳеч нарсани сўкма, - деб насиҳат қилдилар Расули акрам. - Ўшан-дан сўнг ҳеч нарсани сўкмадим, - дейди аъробий» (Табароний ривояти).

Иёз ибн Ҳамор Расулуллоҳга шундай савол қилгани-ни айтади: «Ё Расулаллоҳ! Мавқеи пастроқ қавмдошим мени сўкди. Кучимдан фойдаланиб, ундан қасос олсам бўладими?» Шунда Расулуллоҳ: «Сўкишаётганлар-ирил-лаб бир-бирига ташланмоқчи бўлаётган иккита шайтон-дир» - деб жавоб бердилар» (Абу Довуд ривояги).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Мўминни сўкиш фосиқлик, у билан уришиш куфрдир» (муттафақун алайҳ).

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Энг катга гуно-ҳи кабира кишининг ўз ота-онасини лаънатламоғидир.

Шунда:

- Эй Оллоҳнинг расули, киши ўз ота-онасини қан-дай лаънатлайди? - дейишди.

- Кимдир бировнинг ота-онасини сўкади. Натижа-да у ҳам бунинг ота-онасини сўкади, - дедилар Расули акрам» (Имом Аҳмад ривояти).

**ЛАЪНАТЛАШ**

Хоҳ жонли, хоҳ жонсиз, хоҳ ҳайвон, хоҳ инсон бўл-син, буларни лаънатлаш айб саналадиган ишдир.

Расули акрам дедилар: «Кўп лаънат айтувчи киши мўмин бўлолмайди» (Термизий ривояти). Яна айтди-лар: «Оллоҳнинг лаънати бўлсин», «Оллоҳнинг ғазаби бўлсин», «жаҳаннам бўлсин» деб бир-бирларингизни лаънатламанглар!» (Термизий ривояти).

Имрон ибн Ҳусайн айтади: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи ва саллам билан сафарга чиққан эдик. Ансо-рий аёллардан бири безовта бўлаётган туясини лаъ-натлади. Шунда Расули акрам: «Туянинг эгар-жаб-дуғию, устидаги бор нарсасини олинглар, туяни тўла бўшатинглар. Чунки у лаънатланди» - дедилар.

Мен ўша туяга қараб, гўёки у одамлар орасида юр-ганини ва бирорта киши унга қаршилик қилолмагани-ни кўрдим» (Муслим ривояти).

Оиша розийаллоҳу анҳо деди: «Расулуллоҳ соллла-лоҳу алайҳи ва саллам Абу Бакрнинг ўз қулини лаъ-натлаётганини эшитиб қолди. Кейин Расулуллоҳ Абу Бакрга қайрилиб қарадилар ва: «Эй Абу Бакр!..» - деб икки ё уч бора такрорладилар». Ўша куни Абу Бакр у қулини озод қилди ва Пайғамбар алайҳиссалом ҳузур-ларига келиб: «Энди қайтарилмайди!» - дедилар. Шунда Расули акрам айтдилар: «Аниқки, Қиёмат кунида кўп лаънат айтувчилар на шафоат қилувчи ва на шаҳид бўладилар» (Муслим ривояти).

Анас дейди: Бир киши Расули акрам билан бирга туя устида кетаётган эди. Қўққисдан у туясини лаъ-

натлади. Шунда Расули акрам унга: «Эй Оллоҳнинг бандаси, лаънатланган туяда биз билан бирга юрма!» -дедилар (Ибн Абу Дунё ривояти).

Бу сўзлар лаънатловчини лаънатдан қайтариш учун айтилган эди. Чунки «лаънат»нинг маъноси - Оллоҳ та-оло даргоҳидан қувилиш, Оллоҳдан узоқлашиш, дегани-дир. Шундай экан, фақат куфр ва зулм аҳлигина «Ол-лоҳдан узоқлашган» деган сифатга лойиқ. Демак, ко-фирлар ва золимларнигина лаънатлаш мумкин, албатта шариатдан чиқмаган ҳолда. Чунки лаънатда Хатар бор.

Лаънат буюк ва қудратли Зотга ҳавола этилган шундай ҳукмки, у туфайли Оллоҳ малъунни Ўзидан узоқлаштиради. Аммо бу ғайб масаласи бўлгани учун Оллоҳдан ўзгаси асл ҳақиқатдан бехабар. Оллоҳнинг расули ҳам фақат Оллоҳ билдирсагина ғайбдан воқиф бўлади.

Учта сифат лаънатга сабаб бўлади: куфр, бидъат ва фисқ. Бу учта сифатнинг ҳар бири лаънат ким ёки кимларга қаратилишига кўра учга бўлинади.

Биринчиси, умумий васф билан лаънатлаш. Маса-лан: «Кофирларга, бидъатчиларга, фосиқларга Оллоҳ-нинг лаънати бўлсин» - дейилгани каби.

Иккинчиси, хосроқ васф билан лаънатлаш. Маса-лан: «Яҳудийларга, насороларга, мажусийларга, қада-рийларга, хаворижларга, равофизларга, зинокорларга, золимларга, судхўрларга Оллоҳнинг лаънати бўлсин»

- дейилгани каби.

Шу ўринда битта муҳим жиҳатга эътиборни қарат-моқ лозим. Юқоридаги тоифаларнинг барчаси лаънат-га лойиқ. Аммо бидъат аҳлини лаънатлашда хатар бор. Чунки, бидъат аниқ билиниши мушкил, мубҳам маса-ла. Қолаверса, бу ҳакда масур (ўтган уламолардан кей-ингиларига етказилган) лафз ворид бўлмаган.

Шундай экан, оммани бу хатарга юзма-юз бўлиш-дан қайтариш лозим. Акс ҳолда, бу иш ўзаро тушун-мовчиликка, оқибатда одамлар орасида низо ва фасод авж олишига сабаб бўлади.

Учинчиси, аниқ бир шахсни лаънатлаш. Масалан: «Зайдга Оллоҳнинг лаънати бўлсин, у кофир ё бидъ-атчи ё фосиқ» - дейилгани каби. Бунда ҳам хатар бор. Тўғри, шаръан лаънатга лойиқ деб топилган шахслар тарихда мавжуд. Масалан: «Фиръавнга Оллоҳнинг лаъ-нати бўлсин» ёки «Абу Жаҳлга Оллоҳнинг лаънати бўлсин» - дейилади. Чунки уларнинг кофир ҳолда ўл-гани аниқ ва бу шаръан собит бўлган.

Аммо ҳали ҳаёт бир- шахсни лаънатлаш хатарли. Айтайлик, «фалончига Оллоҳнинг лаънати бўлсин, у кофир!» - дедик. Хўш, унинг умр охиригача мусулмон бўлмаслигига ким кафолат беролади?! Агар Оллоҳга муқарраб банда сифатида вафот этса, қандай қилиб уни малъун дейиш мумкин?

Агар сенда савол туғилса: *кейин мусулмон бўлиб қолиш эҳтимоли бўлгани учун кофирни лаънатлашда хатар бор, дейилди. Хўш, уҳолда, диндан қайтиб қолиши тасаввур қилинаётган бир мусулмонга - сенга* Оллоҳ-*нинг раҳмати ёғилсин, - дейиш қандай бўлади?*

*Билгин!* «Сенга Оллоҳнинг раҳмати ёғилсин» - де-ган сўзимизнинг маъноси, Оллоҳ сени раҳматга са-баб бўлаётган Исломда ва тоатда собит қилсин, дега-нидир. Лекин: «Оллоҳ кофирни лаънатга сабаб бўла-ётган нарсада собит қилсин» - деб бўлмайди. Зеро, бундай дейиш куфрни сўраш бўлур эди. Куфрни сўраш эса куфрдир.

«Кофир ҳолатда ўлса, унга Оллоҳнинг лаънати бўлсин» - дейиш мумкин. Аммо, «мусулмон бўлиб ўлса унга Оллоҳнинг лаънати бўлсин» - дейилмайди

Булар ғайб иши, олдиндан билиб бўлмайди. Икки қарама-қарши томон ўртасида ўзгариб турадиган нар-сани мутлоқлаштиришда хатар бор. Лекин лаънатни тарк этишда хатар йўқ.

Демак, бу гапларнинг барчаси куфр туфайли лаъ-натанишга нисбатан айтилди. Энди «фалончи фосиқ ё бидъатчи» деб лаънатлашда ҳам айни мулоҳазалар эътиборга олинади:

Амалдор-аъёнларни лаънатлашда ҳам хатар бор. Чунки улар ҳолатларга қараб ўзгаради. Бироқ Пайғам-бар алайҳиссалом томонидан куфрда ўлиши аниқ бил-дирилган шахсларни лаънатлаш мумкин. Расулуллоҳ-нинг ўзлари қурайш мушрикларини: «Эй Оллоҳим, Абу Жаҳл ибн Ҳишом ва Утба ибн Робиъани Ўзингга ҳавола қилдим!» -деб дуоибад қилган эдилар. (Бухо-рий ва Муслим ривояти) Ўшанда кофирлиги учун ўл-дирилган бир неча кишининг номи тилга олиниб, ҳатто оқибати нима билан тугаши номаълум кишигача лаъ-натланган эди. Ривоят қилинишича, Биъру Маунада ўлдирилганларнинг қотиллари бир ой давомида «қунут» дуосида лаънатланди. Шунда оят нозил бўлди: **«**(Эй Муҳаммад алайҳиссалом), **Сиз учун бу ишда** (яъни, бандаларга» нажот бериш ёки уларни ҳалок қилиш ишида) **ҳеч бир нарса** (яъни, инон-ихтиёр) **йўқдир.** (Оллоҳнинг Ўзи) **ё уларнинг тавбаларини қабул қилар ёки золимликлари сабабли азоблар»** (Оли-Имрон, 128).

Яъни, балки улар ҳали мусулмон бўлар, уларнинг малъун эканини қаердан биласиз?!

Шунингдек, кофир ҳолида ўлгани бизга очиқ-ой-дин аниқ бўлган кишини лаънатлаш ва қоралаш мум-кин, агар бу иш туфайли мусулмонларга озор етмаса. Агар озор етса, жойиз эмас.

Ривоят қилинади: «Пайғамбар алайҳиссалом Тоиф-га кетаётиб, йўлда учраган қабр хусусида Абу Бакр розийаллоҳу анҳудан сўрадилар.

- Бу Оллоҳ ва расулига манманлик қилган киши-нинг - Саид ибн Оснинг қабридир, деди Абу Бакр.

Шунда Саид ибн Оснинг ўғли Амр ибн Саъид бу гапдан дарғазаб бўлиб, Абу Қуҳофа қавмини ҳақорат қилди.

- Ё Расулаллоҳ, бу сўзлари билан мени гапираяп-ти?! .- деди Абу Бакр.

- Абу Бакрдан тилингни тий, - дедилар Расули ак-рам Амр ибн Саидга.

У кетгач, Пайғамбар алайҳиссалом Абу Бакрга юз- ланиб:

- Эй Абу Бакр! Қачонки кофирлар ҳақида гапир-моқчи бўлсангизлар, омматан (ҳаммасига тегишли қилиб) гапиринглар. Чунки хослаб (биттасига тегишли қилиб) гапирсангиз, фарзандлар оталар учун дарғазаб бўлади, - дедилар.

Шундан сўнг Абу Бакр одамларни бундай ишлар-дан ман қилди» (Абу Довуд ривояти).

«Маст қилувчи ичимлик ичиб олган Наъимон деган киши бир неча марта Пайғамбар алайҳиссалом маж-лисларида алжираб гапирди. Саҳобалардан бири: «Жуда ошириб юборди, лаънати!» - деди. Шунда Ра-сули акрам: «Биродарингга зарар етказиб, шайтонга ёрдамчи бўлма!» - дедилар» (Абдулбир ривояти).

Яна бир ривоятда: «Ундай дема, чунки у Оллоҳ ва расулини яхши кўради» - деб лаънат айтувчини бу ишдан қайтардилар».

Демак, муайян бир фосиқни лаънатлаш жойиз эмас. Жамлаб лаънатлашда ҳам хатар бор. Хатардан узоқ-роқ юрган маъқул. Лаънатдан тийилишда эса хатар

Йўқ. Ҳатто иблисга лаънат айтмасанг ҳам хатар йўқ, бошқаси нарида турсин.

Агар: «*Ҳусайнни қатл этгани ё қатил этишга буюр-гани учун Язидни лаънатлаш мумкинми?» - деб сўрал-са, айтамиз:* Язиднинг Ҳусайнни ўлдиргани ёки ўлди-ришга буюргани аниқ собит бўлмагани учун бундай дейилиши жойиз эмас. Шундай экан, бу вазиятда лаъ-натлаш ҳақида гапириш ортиқча. Етарли далиллар би-лан исботламасдан туриб, мусулмонни гуноҳи кабира-да айблаш дуруст эмас.

Тўғри, Ибн Мулжим Алий розийаллоҳу анҳунинг, Абу Луълуъа Умар розийаллоҳу анҳунинг жонига қасд этди, дейилади. Чунки, бу фожеанинг ҳақиқатан шун-дай бўлгани шубҳасиз далиллар билан исботланган. Текширмасдан мусулмонни фосиқлик ё кофирликда айблаб бўлмайди.

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Киши яна бир кишини кофирликда ё фосиқликда айблсаю, дўсти унинг айтганидек бўлиб чиқмаса, шу айб унинг ўзига қайтарилади» (муттафақун алайҳ).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Киши яна бир кишининг кофирлигига гувоҳлик берса, иккисидан бири куфрда айбланади. Агар айтилаётган киши чиндан ко-фир бўлса, айтувчининг ҳақлиги исботланади. Агар кофир бўлмаса, уни куфрда айблагани учун айтувчи-нинг ўзи куфрда айбланади» (Дайламий ривояти).

Яъни, мусулмон эканини билатуриб, куфрда айб-ласа, ўзига шу ҳукм жорий бўлади. Аммо, бидъат ва баъзи шунга ўхшаш амалини кўриб, кимнидир гумон билан кофир деган бўлсаю, аслида, у мусулмон бўлса, айтувчи бу билан дарров кофир бўлиб қолмайди, бал-ки адашган ҳисобланади.

Муоз дейди: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васал-

лам менга айтдилар: «Мен сени мусулмонни сўкиш-дан, одил имомга итоатсизлик қилишдан, ўтганларни қоралашдан қайтараман» (Абу. Наим ривояти).

Масруқ айтади: «Оиша розийаллаҳу анҳо ҳузурига кирдим. У:

- Оллоҳнинг лаънати бўлсин, фалончи нима қилди?

- деб сўради.

- У вафот этди, - дедим.

- Оллоҳ уни раҳматига олсин, - деди Ойша.

- Бу қанақаси бўлди? - ажабландим.

- Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам айтган эдилар: «Ўликларни сўкманглар, чунки улар (хоҳ яхши, хоҳ ёмон бўлсин) қилган амалларига етдилар» (Бухо-рий ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Ўликларни сўк- манглар. Бу билан тирикларга озор етказиб қўясиз» (Термизий ривояти).

Расули акрам дедилар: «Эй одамлар! Асҳобим, би-родарларим ва қуда-андаларим орасида мени ёдга олинг. Уларни сўкманглар. Эй одамлар! Кимдир ўлса, уни яхшилик билан эсга олинглар!» (Дайламий ри-вояти).

*«Ҳусайннинг қотилига Оллоҳнинг лаънати бўлсин!» ёки «Ҳусайнни ўлдиришга буюрган киши Оллоҳнинг лаънатига учрасин!» дейилиши жойизми?* - деган са-волга қуйидагича жавоб берамиз: Ҳа, «Ҳусайннинг қотили агар тавба қилмасдан олдин ўлган бўлса, унга Оллоҳнинг лаънати бўлсин!» - деб айтилсагина жой-из. Чунки ўша қотил вафотидан олдин гуноҳига тавба қилган бўлиши мумкин. Масалан, Ваҳший исмли қул Расулуллоҳнинг амакилари Ҳамзани ўлдирди. Ўлдир-ган пайтида у кофир эди. Кейин у куфрдан қайтди» барча қаттолликларига тавба қилди. Бас, энди уни лаъ-

**ЛАЪНАТЛАШ**

натлаб бўлмайди. Тўғри қотиллик улкан гуноҳ, лекин куфр даражасида эмас.

Демак, юқорида берилган саволдаги ҳукм тавбага боғламасдан айтилгани учун унда хатар бор. Сукутда эса хатар йўқ ва шуниси авло.

Мазкур мавзуда батафсил тўхталишимизнинг бои-си, одамлар лаънатга эътиборсиз қараб, бу борада тилга эрк бериб юбордилар. «Кўп лаънат айтувчи киши мўмин бўлолмайди». Бас, тилни лаънатдан тийиш лозим. Фа-қат кофир ҳолида ўлган кишини ёки куфр билан си-фатланган маълум кишилар гуруҳини лаънатлаш мум-кин. Аммо, Оллоҳнинг зикри билан бўлиш бундан ях-широқ. Агар у ҳам бўлмаса, саломатлик сукутдадир.

Маккий ибн Иброҳим айтди: «Ибн Авнникида эдик. У ердагилар Билол ибн Абу Бурдани тилга олишиб, у ҳақда ҳар хил ёмон гаплар айтишди, лаънатлар ёғдиришди. Хо-надон соҳиби Ибн Авн эса жим эди. Шунда унга:

- Эй Ибн Авн, Билолнинг сенга нисбатан қилганла-рини тилга оляпмиз, сен нега жимсан? - дейишди.

- Қиёмат кунида менинг саҳифамдан «Ла илаҳа иллаллоҳ» ва «Фалончига Оллоҳнинг лаънати бўлсин!» деган иккита калима чиқади. Албатта мен учун саҳи-фамдан «Фалончига Оллоҳнинг лаънати бўлсин!» де-ган сўзлардан кўра, «Ла илаҳа иллаллоҳ» деган кали-маларнинг чиқиши суюклироқдир, - деди Авн».

«Менга насиҳат қилинг» - деди бир киши Расули акрамга. «Сенга лаънатгўй бўлмаслигингни тавсия қиламан» - дедилар Расули акрам.

Ибн Умар айтади: «Одамлар орасида Оллоҳнинг на-фратига энг сазовор киши - барча дилозор ва лаънат-гўй кишилардир».

Ўтганлардан бирининг айтишича, мўминни лаънат-лаш уни ўлдириш ҳисобланади.

Абу Қатодадан ривоят қилинади: «Мўминни лаъ-натлаган киши уни ўлдирган билан баробардир» - дей-иларди. Бу санади Расулуллоҳга кўтарилган марфуъ ҳадисдир, деб нақл қилинган.

Инсонларга нисбатан бад дуо қилиш ҳам лаънатга яқиндир. Ҳатто, инсоннинг золимга қарши қилган ду-оси ҳам. Масалан: «Оллоҳ унинг жисмини соғайтир-масин», «Оллоҳ уни саломат қилмасин» қабилида дуо қилиш ҳам дуруст эмас. Хабарда келишича, мазлум то золим жазосини олгунча унга қарши дуо қилади. Кей-ин мазлумнинг у золимга нисбатан фазли қолмайди.

## (БЕОДОБ) АШУЛА ВА (БУЗУҚ) ШЕЪР

«Иҳйоу-улумид-дин»нинг «Китобу одобис-самоъи вал важд» бўлимида ғино ҳақида батафсил айтилган.

Шеър хусусида гапирадиган бўлсак, сўзнинг яхшиси яхши, ёмони ёмон. На яхши, на ёмон сўз эса мазаммат-га лойиқдир.

Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам дедилар: «Қорнингизнинг ириб кетадиган даражагача йирингга тўлиши шеърга тўлишидан яхширокдир» (Муслим ри-вояти).

Масрукдан шеърий байтлар ҳақида сўрашди. «Саҳи-фамда шеър бўлишини ёқтирмайман» - деди Масруқ.

Ўтган азизлардан бирига шеър ҳақида савол қилин-ганида, айтди: «Шеърдан кўра зикрни хуш кўраман. Чун-ки, Оллоҳнинг зикри шеърдан яхширокдир».

Умуман олганда, шеър ёзиш ёки шеър ўқиш ҳаром эмас, агар у бузуқ маъно ва ножўя сўзлардан иборат бўлмаса. Пайғамбар алайҳиссалом айтганлар: «Шеърда ҳикмат бор» (Убай ибн Каъб ривояти. Сунани Ибн Можа).

Ҳа, шеърдан ё мақтов, ё мазаммат ёки ёр васфини таърифлаш мақсад қилинади. Баъзан шеърга ёлғон ҳам қўшилади.

Расули акрам Ҳассон ибн Собит Ансорийга кофир-ларни ҳажв қилишни буюрдилар: «Кофирларни ҳажв Қил, Жаброил сен билан биргадир» (Барро ривояти. Саҳиҳи Бухорий).

«Шеър билан ҳажв қилинг. Чунки, мўмин жони ва моли билан жангга киради. Муҳаммаднинг жони

қўлида бўлган Зотга қасамки, мўминнинг шеърлари кофирларга гўё ўқ бўлиб ёғилади» (Каъб ибн Молик ривояти. Муснади Аҳмад).

Шеърдаги муболаға ёлғонга йўйилмаслиги лозим:

*Ҳеч вақо йўқ қўлида жонидан бўлак,*

*Тиласанг уни ҳам беришга мойил.*

*Ҳақдан кўрқ, очилган кафтида турган -Жонини сўрама ундан, эй сойил.*

Шеърда энг юқори даражадаги саҳоват таърифла-няпти. Агар таърифланаётган шахс ҳақиқатда сахий бўл-маса, у ҳолда, шоир ёлғончидир. Агар у сахий бўлса, муболаға санъатига кўра, унинг саҳоватини шоир бўрт-тириб ифодалаяпти. Муболаға муболаға ўрнида қабул қилинади, қандай айтилса, шундай тушунилмайди.

Расули акрам олдларида ҳам байтлар ўқилган. Оиша розийаллоҳу анҳо айтади: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам кавушларини ямар, мен эса ғазал ўқиб ўти-рардим. Бир пайт Расулуллоҳга қараб, пешоналари тер-лаётганини кўрдим ва ҳайратланиб қолдим: тердан нур таралaрди. Шунда Расулуллоҳ:

- Нимадан бунча ҳайратланяпсан? - дедилар.

- Эй Оллоҳнинг расули! Сизга боқиб, пешонларин-гиздан тер чиқаётганини, терингиздан нур таралаётга-нини кўраяпман. Агар Сизни Абу Кабир Ҳузалий кўр-ганида эди, албатта Сиз унинг шеърига қанчалик муно-сиб эканингизни билган бўларди.

- Эй Оиша, Абу Кабир Ҳузалий нима дерди? -дедилар Сарвари олам.

- Ушбу байтларни айтган бўларди:

*Ҳар ҳандай ғубордан пок,*

*Мусаффо, дарддан йироҳ.*

*Юзларига боқсанг гар,*

*Порлар бамисли чақмоқ.*

Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам қўлидаги-ларни қўйиб, ўрнидан турдилар. Кейин ёнимга келиб, пешонамдан ўпдилар ва:

Оллоҳ сени яхшилик билан мукофотласин, эй Оиша, мени жуда қувонтирдинг, - дедилар» (Байҳақий ривояти).

Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам Ҳунайн жан-гида тушган ўлжаларни тақсимлар экан, Аббос ибн Мир-досга тўрт туя беришларини буюрди. Аббос ибн Мирдос бу тақсимотдан норози бўлиб, шикоятини шеър билан баён қилди. Шунда Расули акрам: «Унинг тилини тийиб қўйинглар» (яъни, уни рози қилинглар) - дедилар.

Абу Бакр розийаллоҳу анҳу Аббос ибн Мирдосни олиб келиб, унга ўлжадан улуш олишини айтди. Аббос юзта туяни танлади ва тақсимотдан энг рози киши си-фатида қайтди. Шунда Сарвари олам:

- Яна шеър айтасанми? - сўрадилар Аббосдан.

- Ота-онам Сизга фидо бўлсин, эй Оллоҳнинг ра-сули! Шеър айтмасам, нимадир тилимда ўрмалагандай бўлади, ҳатто у чумоли каби тилимни чақиб олади. Кейин шеър айтишдан бошқа иложим қолмайди, - дея жавоб берди Аббос ибн Мирдос.

Шунда Расули акрам жилмайиб дедилар:

- То туя бўкиришини қўймас экан, араблар шеър айтишни ташламайди» (Рофеъ ибн Ҳудайж ривояти).

## ҲАЗИЛ-ҲУЗУЛ

Ҳазилнинг асли қораланган, шариат бизни ундан қай-тарган ишдир. Аммо енгил даражадаги мутойибага ис-тисно тариқасида рухсат берилган.

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Биродаринг би-лан тортишма ва унга ҳазил-ҳузул қилма» (Термизий ривояти).

Шундай савол туғилиши мумкин: «*Тортишувда озор бор. Тортишаётган киши биродарини, дўстини ёлғонда ёки нодонликда айблайди. Аммо ҳазил-ҳузул бу мутойи-ба-ку?! Мутойибада кувноқлик бор, дилнинг яйраши бор. Шулардан ҳам қайтарилганмизми?*»

*Билгин!* Бу борадаги қайтариқ ҳаддан ошган ёки до-имийлик тусини олган ҳазил-ҳузулга қаратилган. Чун-ки, киши доимий ҳазилга ўрганиб қолса, бу унинг эр-магига айланади, табиати ҳазилга мойил бўлиб қолади. Тўғри, вақтичоғлик қилиш, қандайдир эрмак билан ову-ниш мубоҳ (ихтиёрий) иш. Аммо ўша эрмакка узлуксиз боғланиб қолиш нотўғри.

Ҳазил ҳаддан ошса, кулгу кўпаяди. Кўп кулиш қалб-ни ўлдиради, ични нафратга тўлдиради, махобат ва ви-қорни кеткизади. Албатта, мана шу иллатлардан холи бўладиган даражадаги ҳазил-мутойиба қоралanмайди.

Пайғамбар алайҳиссаломдан ривоят қилинади: «Ал-батта мен ҳам ҳазил-мутойиба қиламан. Лекин фақат ҳақиқатни гапираман».

Ҳа, Расули акрам ҳазиллашардилар, фақат ҳазилла-ри чин бўларди. Расулуллоҳдан ўзгалар-чи? Улар ҳазил-мазах эшигини ланг очадилар. Мақсадлари-қандай қилиб бўлса ҳам одамларни кулдириш.

Сарвари олам дедилар: «Албатта киши битта сўз билан суҳбатдошларини кулдириб, дўзахнинг Ҳулкар юлдузларидан ҳам узоқроғига (яъни, чуқурроғига) қулайди» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Умар розийаллоҳу анҳу айтди: «Кўп куладиган ки-шининг ҳайбати камаяди. Ҳазиллашаверадиган киши ҳа-зилни енгил санайдиган бўлади. Ким нимани кўп қилса, шу билан танилади. Ким кўп гапирса, нуқсони кўпаяди. Нуқсони кўпайган кишининг ҳаёси кетади. Ҳаё кетса, тақво камаяди. Тақво камайса, қалб ўлади».

Ҳақиқатан ҳам кўп кулгу кишининг охиратдан ғофил эканига далолат қилади. Зеро, Пайғамбар алайҳиссалом айтган эдилар: «Агар менинг билганларимни билганла-рингда эди, кўп йиғлаб, озроқ кулган бўлардингиз» (мут-тафақун алайҳ).

«Бир киши биродаридан сўради:

- Дўзахга киришингдан хабардормисан?

- Ҳа.

- Дўзахдан чиқишингдан-чи?

- Йўқ!

- Унда нега куласан? ..

Ривоят қилинишича, шундан сўнг у одам то умри-нинг охиригача кулмаган».

Юсуф ибн Асбот айтади: «Ҳасан ўттиз йил кулмади».

Айтилишича, Ато Ас-Салмий қирқ йил кулмасдан ўтган.

Абдуллоҳ ибн Абу Йаъло дерди: «Кулаяпсан-а?! Бал-ки, кафанларинг аллақачон бичилаётгандир».

Ибн Аббос деди: «Кимки гуноҳ қилсаю, кулса, йиғ-лаган ҳолида жаҳаннамга киради».

«Агар жаннатда йиғлаётган одамни кўрсанг, унинг йиғиси сизни ажаблантирмайдими?» - сўради Му-Ҳаммад ибн Восеъ. «Жуда ажабланарли!» - дейишди. Шунда Муҳаммад ибн Восеъ айтди: «Сўнгги манзи-

лининг қаер эканидан ҳали огоҳ бўлмасдан туриб кул-гуга берилган кишининг ҳоли ундан-да ажабланар- лироқ эмасми?!»

Кўп кулишнинг мана шундай офатлари бор. Кулгу-нинг ёмони - кулгуга ғарқ бўлиш, яъни қаҳқаҳа отиб кулиш. Кулгунинг яхшиси - табассум, жилмайишдир. Жилмайган кишининг тиши кўринади, аммо овози чиқ-майди. Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васалламнинг кул-гулари шундай эди.

Муовиянинг мавлоси (озод этган қули) Қосим айта-ди: «Пайғамбар алайҳиссалом олдларига бир аъробий туя миниб келди. Унинг улови қайсар эди. Аъробий Ра-сули акрамга салом берди. У ҳар сафар Сарвари олам-дан ниманидир сўрамоқчи бўлиб, яқинроқ борганида, туяси ҳуркиб орқага тисариларди. Саҳобалар бу ҳолниг кўриб кулишарди. Айни ҳолат бир неча марта такрор-ланди. Аъробий ўзини тутиб туролмади, туясини чавақ-лаб ташлади. Шунда саҳобалар:

- Эй Оллоҳнинг расули, аъробий туясини ўлдириб қўйдику?! - дейишди.

- Ҳа, сизларнинг оғзингиз унинг қонига тўладир! -дедилар Сарвари олам аъробийнинг устидан кулган са-ҳобаларга» (Ибн Муборак ривояти).

Муҳаммад ибн Мункадир айтади: «Онам менга на-сиҳат қиларди: «Болам, ёш болалар билан кўп ҳазил-лашма, қадринг кетади».

Саид ибн Ос ўғлига дерди: «Эй ўғлим! Ҳурматли ки-шилар билан ҳазиллашма, нафратига йўлиқасан. Паст-кашлар билан ҳам ҳазиллашма, сенга қарши журъатли бўлиб қолишади».

Умар ибн Абдулазиз раҳимаҳуллоҳ айтди: «Оллоҳ-дан қўрқинглар, ҳазил-ҳузулдан сақланинглар! Чунки, ҳазилнинг таги зил, ундан кек ва гина пайдо бўлади. Қуръондан гапиринглар, Қуръон билан мажлисларин-

гизни безанглар. Агар оғирлик қилса, ҳадис билан ма-шғул бўлинглар».

Умар розийаллоҳу анҳу айтди: «Мазах» сўзининг нима учун «мазах» дея номланишини биласизми?

- Йўқ, - дейишди.

- Чунки мазах кишини ҳақдан азаҳ қилади (яъни, ҳақдан чалғитади), - деди Умар».

Айтилишича, ҳар бир нарсанинг уруғи бор. Адоват-нинг уруғи ҳазил-ҳузулдир.

Шундай савол туғилиши табиий: *«Расули акрам ва саҳобаларнинг ҳам ҳазиллашганлари нақл қилинган. Шун-дай экан, қанақасига бу иш манъ этилиши мумкин?»*

*Билгин!* Агар Оллоҳнинг расули ва саҳобалар қилган ишга қодир бўлсанг, гап-сўз бўлиши мумкин эмас! Қандингни ур!

Оллоҳнинг расули ва саҳобаларнинг ҳазили чин бў-ларди. Оллоҳнинг расули ва саҳобаларнинг ҳазили қал-бга озор етказмасди, ҳаддан ошмасди.

Агар инсон ҳазкл-ҳузулни касб қилиб, узлуксиз шу иш билан банд бўлсаю, яна - Пайғамбар алайҳиссалом-нинг феълига эргашяпман, деб даъво қилса?! Бу катта хатодир. Дейлик, у кун бўйи занжи (қора танли)лар-нинг рақсини томоша қилди ва: «Пайғамбар алайҳис-салом ҳайит кунида Оишага занжиларнинг рақсини кўришга изн берганлар» - деган ҳужжат билан бу ишини далиллади. Айтинг, бундан ортиқ номаъқулчи-лик борми?!

Қатъият ва тўхтамасдан давомли қилиш билан ки-чик гуноҳ катта гуноҳга айланади. Шунингдек, қатъият билан давомли қилинаётган мубоҳ иш ҳам гуноҳи са-ғирага айланади. Бундан ғофил қолмаслик керак.

Анас ибн Молик шундай дейди: «Пайғамбар алай-ҳиссалом аёлларига энг хушчақчақ киши эдилар».

Ҳасандан ривоят қилинади: «Бир кампир Пайғам-

бар алайҳиссалом ҳузурларига келди. Сарвари олам унга: «Кампирлар жаннатга кирмайди» - дедилар. Кам- пир йиғлади. Шунда Расули акрам унга: «Албатта сиз ўша куни кампир бўлмайсиз» - дедилар ва ушбу оятни ўқидилар:

«Сўнг уларни бокира қизлар қилиб қўйдик» (Воқеа, 36).

Зайд ибн Аслам айтади: «Умму Айман деб аталган аёл Пайғамбар алайҳиссалом ҳузурларига келди ва:

- Эрим Сизга дуо қилди, - деди Расули акрамга.

- Ким у? Ҳа, кўзида оқи бор кишими? - дедилар.

- Йўқ, Оллоҳга қасам, эримнинг кўзида оқи йўқ!

- Ҳа, албатта, унинг кўзида оқи бор! - дедилар қатъий Пайғамбар алайҳиссалом.

Оллоҳга қасамки, йўқ! - эътироз билдирди аёл.

Шунда Пайғамбар алайҳиссалом: «Кўзида оқи бўл-маган бирорта кишининг ўзи йўқ» - дедилар» (Ибн Абу Дунё ривояти). Яъни, Расули акрам «кўзида

оқи бор» деганларида қорачиқни ўраб турган оқликни на-зарда тутган эдилар.

«Бир аёл келиб:

- Эй Оллоҳнинг расули мени туяга миндиринг, -деди. - Йўқ, балки сени туянинг боласига миндирамиз,-дедилар Сарвари олам.

- Йўқ, йўқ, туянинг боласи мени кўтаролмайди, -деди у аёл.

Шунда Расули акрам:

- Ҳар қандай туя туянинг боласидир, - дедилар»! (Сунани Абу Довуд ва Термизий).

Анас айтади: «Абу Толҳанинг Абу Умайр деган! ўғли чумчуқ полапонини ўйнаб юрарди. Бир куни Расули акрам уларникига бориб: «Йа Або Умайр, ма фаъала нуғайр?» - яъни: «Эй Абу Умайр, нима

қилди нуғайр (чумчуқ полапони)?» дедилар» (мут-тафақун алайҳ).

Оиша розийаллоҳу анҳо айтади: «Ҳарира (ун ва ёғдан қилинадиган суюқ атала) тайёрлаётган эдим. Хонамда Расулуллоҳ билан бирга Савда бинти Замъа ҳам бор эди. Таом пишгач, уни сузиб келтирдим ва Савдага:

- Ол, егин! - дедим.

- Ёқтирмайман, - деди у.

- Оллоҳга қасамки, албатта ейсан ёки уни юзингга чаплайман, - дедим.

- Тотиб ҳам кўрмайман, - деди Савда.

Шунда идишдаги аталага қўлимни ботириб, уни Сав-данинг юзига чапладим. Мен билан Савданинг орасида Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам ўтирган эди-лар. Расули акрам Савдага «энди сен ҳам шундай қил» деган маънода тиззаларини пасайтирдилар. Кейин Сав-да идишдаги аталадан олиб, юзимга суртди. Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам жилмайдилар» (Зубайр ибн Бакор ривояти).

Ақраъ ибн Ҳорис Пайғамбар алайҳиссаломни нева-раси Ҳасанни ўпиб эркалаётганини кўриб қолди. Шун-да Ақраъ: «Менинг ўнта неварам бор, ҳалигача бирор-тасини ўпиб эркаламаганман» - деди. Шунда Расули акрам: «Раҳм қилмаган, раҳм қилинмайди» - дедилар.

Ривоят қилинади: «Заҳҳок ибн Суфён Калобий кў-риниши жуда хунук киши эди. У байъат қилгач, Сарва-ри оламга қарата: «Менинг мана бу Ҳумайродан ҳам гўзалроқ икки хотиним бор (дея Оиша розийаллоҳу анҳуга ишорат қилди. Ўшанда ҳижоб ҳақидаги оят ҳали нозил бўлмаган эди). Улардан

биттасини Сизга никоҳ-лаб бераман» - деди Заҳҳок. Шу ерда ўтирган Оиша Унинг бу гапларини эшитди ва:

- Улар чиройлироқми ёки сен? - деди.

- Албатта мен улардан чиройлиман ва ҳурматим ҳам баланд! - дея жавоб берди Заҳҳок.

Сарвари олам Оишанинг саволидан жилмайди. Чун- ки, Заҳҳок жуда хунук киши эди» (Зубайр ибн Бакор ривояти).

Суҳайбдан ривоят қилинади: «Бир куни Пайғамбар алайҳиссалом ҳузурларига кирдим, олдларида нон ва хурмо бор эди.

- Яқинроқ кел, егин, - дедилар Расули акрам. Мен хурмони ея бошладим. Шунда Расулуллоҳ:

- Хурмо еяпмисан, кўзинг касал-ку? ! - дедилар.

- Мен хурмонинг бошқа (яъни, зарарсиз) томони-дан чайнаяпман, - дедим. Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам жилмайдилар» (Сунани Ибн Можа).

Ривоят қилинади: «Хаввот ибн Жубайр Ансорий Макка йўли устида Каъб жамоасидан бўлган аёлларга қўшилиб ўтирган эди. Дафъатан шу йўлдан Пайғамбар алайҳиссалом ўтиб қолдилар ва:

- Эй Абу Абдуллоҳ, аёллар ичида нима қилаяпсан?

- дедилар.

- Ҳа, бу аёллар қочган туямни тутишим учун менга жундан арқон эшиб беришяпти, - деди Хаввот.

Расули акрам ҳожатлари битиб, яна шу йўлдан қай-тар экан, Хаввотга дедилар:

- Эй Абу Абдуллоҳ, қочган туяларинг ҳануз сени тинч қўймаяптими?

Жим бўлдим, қаттиқ уялдим. Ўшандан бери қачон Расули акрамни кўрсам, уялганимдан қочадиган бўл-дим. Мадинага келгач, бир куни Расулуллоҳ менинг масжидда намоз ўқиб турганимни кўриб қолдилар. Ёнимга келиб ўтирдилар. Мен (атайин) намозни чўз- дим. Кейин: «Намозни чўзма, мен сени кутяпман» - дедилар, Салом бергач: «Эй Абу Абдуллоҳ, ўша қоч-ган туяларинг ҳануз сени тинч қўймаяптими?» - де- дилар. Уялганимдан жим эдим. То бу аҳвол бир куни Пайғамбар алайҳиссалом эшагида менга етиб олиб, яна: «Эй Абу Абдуллоҳ, ўша қочган туяларинг ҳануз сени тинч қўймаяптими?» - деганларига қадар давом этди. Шунда мен: «Сизни ҳақ билан юборган Зотга қасамки, мусулмон бўлганимдан бери улар қочмади»

- дедим. «Оллоҳу акбар, Оллоҳу акбар! Эй Оллоҳим, Ўзинг Абу Абдуллоҳни ҳидоят қил!» - дедилар». Пай-ғамбар алайҳиссаломнинг шу дуолари билан Абу Аб-дуллоҳнинг Исломи гўзал бўлди, Оллоҳ уни ҳидоятга бошлади.

Наъимон Ансорий кўп ҳазил қиладиган киши эди. У Мадинада ҳам хамр (маст қилувчи ичимлик) ичарди. Бир куни уни Пайғамбар алайҳиссалом ҳузурига кел-тиришди. Расули акрам Наъимонни чарм шиппаклари (наъл) билан урдилар. Саҳобалар ҳам Расулуллоҳнинг буйруғига кўра уни наъллари билан уришди. Наъи-моннинг қилиғи ҳаддан ошганидан сўнг саҳобалардан бири: «Сенга Оллоҳнинг лаънати бўлсин!» - деди унга. Шунда Пайғамбар алайҳиссалом: «Ундай дема. Чунки, у Оллоҳ ва расулини яхши кўради» - деб лаънат ай-тувчига танбеҳ бердилар.

Дарҳақиқат, Наъимон Ансорий Мадинага бирор ту-ялар подасими, совға-саломлар тўла карвонми кирса, албатта улардан сотиб олиб, Пайғамбар алайҳиссалом ҳузурларига борарди ва: «Эй Оллоҳнинг расули, буни Сиз учун сотиб олдим ва уни Сизга ҳадя қиламан!» -дерди. Қачонки, мол эгаси сотган молининг ҳаққини сўраб келиб қолса, уни Пайғамбар алайҳиссаломга рў-пара қилар ва дерди: «Эй Оллоҳнинг расули, бу кишига матосининг ҳаққини бериб юборинг». Шунда Сарвари олам ундан:

- Буни бизга ҳадя қилмаганмидинг? - дея сўрар-дилар.

Эй Оллоҳнинг расули, бу нарсадан еишингизни жуда хоҳлаган эдим, ёнимда пулим йўқ эди, - дерди у**.**

Кейин Пайғамбар алайҳиссалом жилмаярдилар ва мол эгасига ҳаққини тўлашларини буюрардилар» (Зу-байр ибн Бакор ривояти).

Баъзан мана шундай мутойибаларга рухсат бор. Аммо доимий ҳазил-ҳузул билан машғул бўлиш қора-ланган. Чунки, кўп кулгуга сабаб бўладиган бундай ҳазил-ҳузуллар қалбни ўлдиради.

## МАСХАРАЛАШ ВА ИСТЕҲЗО

Масхара ва истеҳзо дилга озор етказгани учун ҳам ман қилинган ишдир. Оллоҳ таоло дейди:

**«Эй мўминлар,** (сизлардан бўлган) **бир** қавм (бо-шқа) **бир** (мўмин) **қавм устидан масхара қилиб** кул-**масин. Эҳтимолки,** (ўша масхара қилинган қавм) **улар-дан яхшироқ бўлсалар. Яна** (сизлардан бўлган) **аёллар ҳам** (бошқа мўмина) **аёллар устидан масхара қилиб** (кулмасинлар). **Эҳтимолки,** (ўша масхара қилинган аёл-лар) **улардан яхшироқ бўлсалар»** (Ҳужурот, 11).

«Масхара қилиш» деганда - менсимаслик, таҳқир-лаш, айбу нуқсонларини айтиб, устидан кулиш туши-нилади. Кулаётган киши баъзан кимнингдир феъли ёки сўзига тақлид этиб, уни масхара қилади. Баъзан имо-ишора билан кимнингдир устидан кулишади. Гарчи ма-зах қилинаётган одам шу ерда ҳозир бўлгани учун бу иш ғийбат дейилмасада, унда ғийбат маъноси бор.

Оллоҳ таолонинг Каҳф сураси, қирқ тўққизинчи оятидаги: «(Сўнг ҳар бир кишининг) **китоби-номаи аъмоли** (ўртага) **қўйилур. Бас, гуноҳкорларнинг ун-даги** (битилган) **нарсалардан даҳшатга тушиб: «Биз-ларга ҳалокат бўлгай, бу қандоқ китобки, на кичик ва на катта** (гуноҳни) **қолдирмай, барчасини ҳисоб-лаб-битиб қўйибди» - дейишларини кўрурсиз» -**деган сўзлари ҳақида Ибн Аббос айтади: «Кичиги мў-миннинг мўмин устидан истеҳзо билан жилмайиши; каттаси-масхаралаб қаҳқаҳа отиш».

Бу шунга ишораки, одамлар устидан кулиш гуноҳ, балки катта гуноҳдир.

Абдуллоҳ ибн Замъадан ривоят қилинади: «Расули акрамнинг шундай деганларини эшитдим, у зот ел чи-қарган киши устидан одамларнинг кулишларини қора-лаб, панд-насиҳат қилардилар: «Нега сизлардан ҳар бирингиз ўзи қиладиган ишдан кулади?!» (муттафақун алайҳ)

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Албатта одам-лар устидан истеҳзо қиладиган ҳар бир киши учун жаннат эшиги очилади ва унга: кел$_{г}$ кел, - дейилади. Кейин у ўз қайғу-ғами билан эшикка яқин келади. Кутилмаганда унинг олдидаги эшик тақа-тақ ёпилади. Сўнг бошқа эшик очилиб унга: кел, кел, - дейилади. У ўз қайғу-ғами билан эшикка яқин боради ва бирдани-га бу эшик ҳам тақа-тақ ёпилади. Бу ҳолат давом эта-веради. Ҳатто охирида у кишига бир эшик албатта очилади ва унга: кел, кел, - дейилади. У эса бормайди» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Муоз ибн Жабал деди: «Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Кимки биродарини бир гуноҳда айбласа-ю, биродари у гуноҳдан аллақачон тавба қилган бўлса, то ўзи ҳам шу гуноҳни содир этмагунча дунёдан ўтмайди» Сунани Термизий).

Шунинг учун Оллоҳ таоло: **«Эҳтимолки,** (ўша мас-хара қилинган қавм) **улардан яхширок бўлсалар»** деб огоҳлантиряпти.

Дилга озор етказадиган, асосида масхара қилиш бўл-ган кулгу ҳаромдир. Аммо, кимдир ўзини ўзи масхара қилиб роҳатланса, буниси ҳазил-ҳузулга киради. Ҳа-зилнинг яхши-ёмони ҳақида эса айтилди.

Баъзан фикрини ифодалай олмайдиган нўноқ дўст устидан ёки хати хунук биродарининг уқувсизлигидан ёхуд унинг жисмоний камчилигидан кулишади. Булар-нинг барчаси ман қилинган бўлиб, масхаралаш жумла-сига киради.

## СИРНИ ОЧИШ

Сирни очиш - ман қилинган иш. Чунки сир очилар экан, бунда сир сақланаётган нарсага ва сирдошга ҳур-матсизлик ва азият бор.

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Агар киши бир сўз айтиб ён-верига қараб қўйса, (билингки) бу сўз омо-натдир» (Сунани Абу Довуд ва Термизий).

Ҳасан Басрий деди: «Дўстингнинг сирини гапири-шинг хиёнатдир».

Ривоят қилинадики, Муовия розийаллоҳу анҳу Ва-лид ибн Утбага шивирлаб нимадир деди. Валид отаси-нинг олдига келиб:

- Отажон, амирул мўминин менга шивирлаб бир сўз айтди. Сиздан бошқа ҳам биладиган сўзни сиздан яши-ришга ҳожат йўқ, деб ўйлайман, - деди.

- Айтма! Ким сирни сақласа, унга яхшиликлар юз-ланади. Ошкор қилса, яхшиликлар унга қарши бўлади,

- деди Валидга отаси.

- Отажон, бу киши ва унинг фарзандига дахлдор иш-ку?!

- Йўқ, болам, Оллоҳга қасамки, сирни очмасдан тилингни хатодан сақлашинг мен учун суюклироқдир, - деди отаси.

Кейин Муовиянинг олдига бориб, отаси билан ўр-тасида бўлган гапнинг хабарини берди. Шунда ами-рул-мўминин айтди:

- Эй Валид! Отанг сени хато кишанидан озод этиб-ди. Билиб қўй, сирни очиш хиёнатдир».

Сирни очиш орқали кимгадир зарар етса, бундай вазиятда сирни очиш-ҳаром. Агар зарар етмайдиган бўлса ҳам сир очилса, пасткашлик қилинган бўлади.

## ЁЛҒОН ВАЪДА

Тил доимо ваъдага пешқадам, нафс эса ваъдага вафо қилмаслик пайида. Натижада ваъда ёлғонга айланади. Мана шу мунофиқликнинг белгиларидандир.

Оллоҳ таоло деди: **«Эй мўминлар, битимларга (**Оллоҳ таоло билан ўрталарингиздаги битимларга-У Зотга бан-далик қилиш ҳақида берган аҳд-паймонларингизга ҳам, ўзаро бир-бирларингиз билан келишиб олган битимла-рингизга ҳам) **вафо қилингиз!»** (Моида, 1).

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Ваъда ҳадя-дир» (Табароний ривояти). Яна дедилар: «Ваъда мисо-ли дин ёки афзалроқдир» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Оллоҳ таоло Ўзининг улуғ Китобида пайғамбари Ис-моил алайҳиссаломни мақтаб айтади: «(Эй Муҳаммад алайҳиссалом), **ушбу Китобда Исмоил** (қиссаси)ни **зикр қилинг! Дарҳақиқат, у ваъдаси рост бўлган элчи-пайғамбар эди»** (Марям, 54).

Айтилишича, Исмоил алайҳиссаломга бир киши «фа-лон жойда учрашамиз», деган ваъдани берди. Аммо ваъда эсидан кўтарилиб, келишилган жойга

боролмади. Ис-моил алайҳиссалом ўша ерда у кишини кутиб, йигирма икки кун қолган экан.

Абдуллоҳ ибн Умар вафоти арафасида шундай деди: «Қурайшдан бир киши қизимга совчи бўлган эди. Мен унга розилик маъносида ваъда бергандай эдим. Оллоҳ-га қасамки, мунофиқликнинг учдан бири билан Пар-вардигоримга рўбарў бўлишни хоҳламайман. Сизларга гувоҳлик бераман, қизимни ўша кишига никоҳладим»-

Абдуллоҳ ибн Хансодан ривоят қилинади: «Пайғам-бар бўлишларидан илгари Муҳаммад алайҳиссалом би-

лан фалон жойда учрашишга ваъдалашдим. Ваъдани унутиб, ўша куни ва эртасига ҳам келишилган ерга келолмадим. Учинчи куни ваъдамни эслаб, у ерга бор-дим. Муҳаммад алайҳиссалом ўша келишилган жойда турган эдилар, мени кўриб: «Эй йигит, мени қийна-динг, уч кундан бери сени шу ерда кутаман» - деди-лар» (Абу Довуд ривояти).

Иброҳим Нахаъийдан сўрашди: «Икки киши ўзаро ваъдалашиб, бири келишилган пайтга етиб келмаса, уни-си нима қилади?» «Кейинги намознинг вақти киргунча уни кутади» - деди Иброҳим.

Расули акрам қачон ваъда берар эканлар, «шояд, им-кони борича», деб қўярдилар. Ибн Масъуд қатъий ваъ-да бермас эди, агар ваъда берса ҳам, «иншаоллоҳ», деб қўярди.

Ваъда қатъий берилгач, токи узр йўқ экан, ваъдага вафо қилиш лозим бўлади. Бажармаслигини билиб ваъ-да бериш, мана шу мунофиқликдир.

Абу Ҳурайра дейди: «Пайғамбар алайҳиссалом айт-дилар: «Гарчи, рўза тутиб, намоз ўқиса, мусулмон деб танилган бўлса ҳам, кимдаки ушбу учта сифат топилса, у мунофиқдир: сўзласа, гапи ёлғон бўлади; ваъда берса, хилоф қилади; омонат топширилса, хиёнат этади» (мут-тафақун алайҳ).

Абдуллоҳ ибн Амр айтади: «Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Кимда ушбу тўрт иллат бўлса, у муно-фиқдир, гарчи улардан биттаси қолса ҳам, то уни тарк этмагунча киши мунофиқ саналади: гапирса, ёлғон сўз-лайди; ваъда берса, хилоф қилади; ахдлашса, аҳдни бу-зади; баҳслашса, фисқу фужурга кетади» (муттафа-қун алайҳ).

Ҳадисдаги ҳукм ваъдага хилоф қилмоқчи бўлаётганларга ёхуд ваъдани беузр бузаётганларга қарши қаратилган. Аммо, ваъдани бажаришга киришиб, бир узр туфайли уни уддалай олмаган киши мунофиқ ҳи-собланмайди, гарчи зоҳиран унда нифоқ белгиси кў-ринсада. Лекин афзалроғи, бундай ҳолатлардан ҳам эҳтиёт бўлишдир. Арзимас заруратларни деб нафсни узрга ўргатиш яхши эмас.

Пайғамбар алайҳиссалом Абу Ҳайсам ибн Тайҳонга ходим беришни ваъда қилдилар. Кейин асирлардан уч-тасини келтириб, иккитасини Абу Ҳайсамга бердилар, биттасни қолди. Сўнг Фотима розийаллоҳу анҳо отала-ридан битта

ходим беришларини сўраб: «Кўринг, те-гирмон қўлларимни қавартириб юборди» - деди. Шунда Расули акрам ваъдаларни эслаб: «Абу Ҳайсамга бер-ган ваъдам нима бўлади?» - дердилар» (Термизий ри-вояти).

Пайғамбар алайҳиссалом Ҳунайн жангида Ҳавозон қабиласидан тушган ўлжаларни тақсимлаётганларида бир киши келиб:

- Эй Оллоҳнинг расули, менга ваъдангиз бор эди, -деди.

- Тўғри айтдинг, хоҳлаганингни сўра, дедилар Ра-сулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам.

- Саксонта қўй, чўпони билан, - деди.

- Ўша сенга! - дедилар Расули акрам ва енгил ҳукм қилдинг, - деб қўйдилар»...

Шундай ривоят ҳам бор: «Агар кишининг ниятида ваъдага вафо қилиш бўлсаю, амалда уни бажаролмай қолса, бу ваъдага хилофлик эмас». (Термизий ва Абу Довуд ривояти).

## ЁЛҒОН СЎЗ ВА ЁЛҒОН ҚАСАМ

Ёлғон сўз ва ёлғон қасам гуноҳларнинг энг қабиҳи, айбларнинг энг ёмонидир. Исмоил ибн Восит дейди: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васалламнинг вафотла-ридан кейин Абу Бакр Сиддиқ розийаллоҳу анҳунинг шундай деб хитоб қилаётганларини эшитдим: «Ўтган йил Расули акрам бизнинг орамизда, мана шу ерда туриб, Абу Бакр Сиддиқ кўзига ёш олди, - деган эдилар: «Ёлғондан сақланинглар. Чунки ёлғон бузуқлик билан бирга ва бу иккиси ҳам дўзахдадир» (Сунани Ибн Можа).

Абу Умома Расули акрамнинг шундай деганларини айтади: «Шак йўқки, ёлғон мунофиқлик эшикларидан биридир» (Ибн Адий ривояти).

Ҳасан Басрий дейди: «Мунофиқлик тил билан дил-нинг, сўз билан амалнинг, ичкари билан ташқарининг хилоф келишидир. Шак йўқки, мунофиқлик ёлғон ус-тида барпо бўлади».

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Энг катта хиё-нат шуки, сен айтган гапни биродаринг рост деб била-ди, сен эса бу гапинг билан уни алдаяпсан» (Саҳиҳи Бухорий).

Ибн Масъуд Расулуллоҳнинг шундай деганларини ри-воят қилади: «Токи банда ёлғонни тўхтатмас экан, Ол-лоҳнинг ҳузурида «ёлғончи» деб ёзиб қўйилади» (мут-тафақун алайҳ).

Пайғамбар алайҳиссалом савдолашаётган икки ки-шининг ёнидан ўтиб қолдилар. Улар қўйнинг нар хида келишиша олмаётган, ҳатто қасам ичаётган

эдилар. Бири: «Оллоҳга қасамки, фалон-фалон нарх-дан камайтирмайман» - деса, бошқаси: «Оллоҳга қасам-ки, фалон-фалон нархдан оширмайман» - дерди. Кей-ин харидор сотувчидан қўйни сотиб олди. Шунда Ра-сули акрам: «Булардан бири гуноҳкор бўлди, унга каф-форат вожиб!» - дедилар» (Абу Фатҳ ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Ёлғон ризқни қирқади» (Абу Ҳурайра ривояти).

Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам: «Тожир-лар фожирлардир» - дедилар. Шунда:

- Эй Оллоҳнинг расули, байъ ҳалол қилинган эмас-ми? - сўрашди.

- Ҳа, лекин улар қасам ичадилар ва гуноҳга бота-дилар, гапирадилар ва алдайдилар, - дедилар Расули акрам» (Муснади Аҳмад).

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Уч тоифа ки-шилар бор, Қиёмат кунида Оллоҳ уларга сўз қотмайди ва раҳмат назари билан боқмайди: берганига миннат қилади; молини бузуқ қасам билан инфоқ этади; шими-нинг почасини ерга судраладиган даражада узун қилиб кияди» (Саҳиҳи Муслим).

Абу Зар Расули акрамнинг шундай деганларини ри-воят қилади: «Оллоҳ уч кишини яхши кўради: бир жа-моатнинг орасига тушиб, душманларга йўлиққанида то ўлгунча ёки ўзи ва дўстларига Оллоҳ йўлни очгунча ўлимга бўйнини тутиб берадиган киши; ёмон қўшни-нинг озорларига то уларнинг орасини ўлим ажратгунча ёки кўчиб кетгунча сабр қиладиган киши; қавм бир са-фарга ё жангга отланди, узоқ юрганларидан сўнг одам-лар чарчаб, ерга ястаниб оладиган даражага келди, ҳатто юришдан тўхтади. Шунда бир киши чеккароққа чиқиб намоз ўқиди, ҳатто дўстларини қайтадан юришга отлантирди. Бу ҳам Оллоҳнинг муҳаббатини қозонгай

Оллоҳ уч тоифа кишидан нафратланади: қасамхўр тожир ёки сотувчи; димоғдор камбағал; миннатчи ба-хил» (Муснади Аҳмад).

Пайғамбар алайҳиссаом дедилар: «Одамларни кул-дириш учун ёлғон гапирадиган кишига «вайл» бўлсин, «вайл» бўлсин, «вайл» бўлсин!» (Сунани Абу Довуд ва Термизий).

Сумра ибн Жундубдан ривоят қилинади: «Пайғам-бар алайҳиссалом айтдилар: «Туш кўрдим. Гўё бир киши олдимга келиб: «Тур!» - деди. У билан бирга турдим. Шу пайт ёнимда икки киши пайдо бўлди. Улардан бири тикка турган, яна бири ўтирган эди. Тик турган кишининг қўлида темирдан қилинган илмоқ бўлиб, у бу илмоқни ўтирган кишининг лунжига илдирар ва елкасигача тортарди. Сўнгра илмоқни у кишининг бо-шқа лунжига илдириб, яна елкаси қадар тортарди. То илмоқ елка қадар тортилгунча, нариги лунж яна асл ҳолига келиб қоларди.

- Бу нима? - сўрадим менга «тур» деган кишидан.

- Бу киши то Қиёматгача қабрда (шундай) азобла-надиган каззобдир, - деди у» (Саҳиҳи Бухорий).

Абдуллоҳ ибн Жароддан ривоят қилинади: «Пайғам-бар алайҳиссаломдан сўрадим:

- Эй Оллоҳнинг расули, мўмин ҳам зино қиладими?

- Баъзан қилиб қўйиши мумкин, - дедилар.

- Эй Оллоҳнинг пайғамбари, мўмин ёлғон гапира-дими? - сўрадим.

- Йўқ! - дедилар Расули акрам ва ушбу оятни ўқиди-лар: **«Ёлғон сўзларни ҳам фақат Оллоҳнинг оятла-рига иймон келтирмайдиган кимсаларгина тўқур-лар»** (Наҳл, 105).

Абу Саид Худрий дейди: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алай-ҳи васалламнинг шундай деб дуо қилганларини эшит-дим: «Оллоҳим! Қалбимни нифоқдан, фаржимни зино-

дан, тилимни ёлғондан пок тут!» (Абу Саид ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Оллоҳ уч тои-фа кишига сўз қотмайди, боқмайди, покламайди ва уларга аламли азоб бордир: қари зинокор, каззоб под-шоҳ, мутакаббир камбағал» (Саҳиҳи Муслим).

Абдуллоҳ ибн Омир дейди: «Пайғамбар алайҳисса-лом уйимизга келдилар. Мен ёш бола эдим, ўйнагани кетаётганимда онам чақириб қолди:

- Эй Абдуллоҳ, бери кел, бир нарса бераман.

Шунда Пайғамбар алайҳиссалом:

- Нима берасан? - дедилар.

- Хурмо, - деди онам.

- Агар шундай қилмаганингда (яъни, хурмони бер-маганингда) сенга битта ёлғон ёзиб қўйиларди» (Суна-ни Абу Довуд).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Агар Оллоҳ менга мана шу тошлар ададича неъматларини ато этса, улар-ни сизларнинг орангизда тақсимлаган бўлардим. Кейин мени на бахил, на ёлғончи, на қўрқоқ дея олардингиз» (Саҳиҳи Муслим).

«Пайғамбар алайҳиссалом ёнбошлаган ҳолда эдилар: «Гуноҳларнинг каттасини айтайми? - дедилар, - Ол-лоҳга ширк келтириш ва ота-онага оқ бўлиш». Кейин ўтириб олдилар ва: «Огоҳ бўлинг, ёлғон сўз ҳам!» -дедилар» (муттафақун алайҳ).

Ибн Умар айтди: «Пайғамбар алайҳиссалом шундай деган эдилар: «Банда битта ёлғон гапирар экан, бу ёлғон-нинг сассиқ ҳиди туфайли фаришталар у бандадан бир мил узоқлашади» (Сунани Термизий).

Анас дейди: «Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Олти нарсага кафолат берсанглар, мен сизларга жан-нат кафолатини бераман.

- Улар нима? - дейишди.

- Ёлғон гапирмаслик, ваъдага хилоф қилмаслик, омо-

| натга хиёнат қилмаслик, кўзни қуйи қилиш, фаржни сақлаш, қўлни тийиш» (Ҳоким ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Шайтоннинг сур-маси, суркама дориси ва тамакиси бор. Ёлғон шайтон-нинг суркама дориси, ғазаб тамакиси, уйқу шайтоннинг сурмасидир» (Табароний ривояти).

Бир куни Умар розийаллоҳу анҳу хитоб қилди: «Ҳо-зир мен сизларнинг оранингизда турганим каби Расу-луллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам бизнинг орамизда туриб, деган эдилар: «Асҳобимга ва улардан сўнгги-ларга яхши муомалада бўлинглар. Кейин ёлғон ёйила-ди. Ҳатто киши қасам ичиш сўралмаса ҳам қасам ича-ди, гувоҳлик сўралмасада гувоҳликка ўтади» (Сунани Термизий).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Кимки ёлғон деб топилган ҳадисни менинг номимдан айтса, бас, у икки-та ёлғончининг биттасидир» (Саҳиҳи Муслим).

Расули акрам айтдилар: «Кимки мусулмон кишининг молини ноҳақлик билан олиш учун ёлғон қасам ичса, улуғ ва қудратли Оллоҳнинг ғазабига йўлиқади» (Мут-тафақун алайҳ).

Пайғамбар алайҳиссаломдан ривоят қилинади: «Ёлғончининг гувоҳлиги қабул қилинмайди» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Мусулмоннинг табиатида барча хислатлар бўлиши мумкин, фақат хиё-нат ва ёлғон бўлмайди» (Ибн Абу Дунё ривояти)...

Мусо алайҳиссалом: «Эй Раббим! Қайси бандангнинг амали Сен учун хайрлироқ!» - сўради. «Тили ёлғон сўзламайдиган, қалби фужурга кетмайдиган, фар-жи зино қилмайдиган кишининг амали» - деди олам-лар Парвардигори.

Луқмони Ҳаким ўғлига насиҳат қилди: «Эй ўғил-чам, ёлғондан сақлан. Чунки, ёлғон чумчуқнинг гўшти-

дек иштаҳали, аммо озгина фурсатдан сўнг эгасини ўтда қовуради».

Пайғамбар алайҳиссалом ростгўйликни мақтаб дилар: «Агар сенда ушбу тўртта хислат бўлса, дунё иш-лари зарар етказолмайди: тўғрисўзлик, омонатдорлик, ҳусни хулқ ва тамъадан тийилиш» (Ҳоким ривояти).

Абу Бакр розийаллоҳу анҳу йиғлаб деди: «Ўтган йили Расули акрам бизнинг орамизда, мана шу ерда туриб, деган эдилар: «Ростгўй бўлинглар. Чунки, ро-стгўйлик яхшилик билан бирга ва у иккиси жан-натдадир».

Муоз дейди: «Расули акрам менга айтдилар: «Сени Оллоҳдан қўрқиш, рост гапириш, омонатни адо этиш, аҳдга вафо қилиш, салом бериш ва камтар бўлишга ча-қираман» (Абу Наим ривояти).

Алий розийаллоҳу анҳу айтди: «Оллоҳ наздида энг катта хато - тилнинг ёлғон гапириши, надоматнинг энг ёмони Қиёмат кунидаги надоматдир».

Умар ибн Абдулазиз айтди: «Иштонимга боғич торт-ганимдан бери (яъни, ёшлигимдан буён) бирорта ҳам ёлғон гапирмадим».

Умар розийаллоҳу анҳудан ривоят қилинади: «Сиз-ларнинг орангизда бизга энг суюмлироғингиз, исми гў-залларингиз эмас, балки хулқи гўзалларингиз, сўзи ро-стларингиз, омонатга хиёнат қилмайдиганларингиздир».

Маймун ибн Абу Шабибдан ривоят қилинади: «Ўтир-ган эдим, нимадир хаёлимга келиб хатга тушира бош-ладим. Битта сўзга келганда тўхтаб қолдим. Агар ёзсам, бу сўз албатта китобимни безарди, аммо ёлғон сўзла-ган бўлардим. Бас, ундан кечдим. Шунда Байтуллоҳ томондан бир нидо эшитилди:

**«Оллоҳ иймон келтирган кишиларни ҳаёти ду-нёда ҳам, Охиратда ҳам устивор Сўз** (иймон **калима**-си) **билан собитқадам қилур»** (Иброҳим, 27).

Шаъбий деди: «Билмадим, қай бир жаҳаннамнинг энг чуқур жойида: каззобми ёки бахил?!»

Ибн Саммок айтди: «Ўзим учун ёлғонни тарк қилиш-дан ажрлироқ амални кўрмадим. Чунки мен аввал бош-даноқ ёлғондан кечган эдим».

Холид ибн Субайҳдан сўралди:

- Битта ёлғон билан киши «ёлғончи» деган номни оладими ?

- Ҳа, - деди Холид.

Молик ибн Дийнор дейди: «Хабарларда айтилиши-ча, бирор хатиб (яъни, ваъз-насиҳат қилувчи) йўкки, қилган ваъз-насиҳати амалига солиштирилмасин. Агар ростгўй бўлса, тасдиқ этилади. Агар ёлғончи бўлса, лаб-лари оловдан бўлган қайчи билан қирқилади. Ҳар са-фар қирқиб ташлаганидан сўнг лаблар яна қайта ўсаве-ради».

Молик ибн Дийнор дейди: «Рост ва ёлғоннинг қалб-даги кураши то бири иккинчисини чиқариб юборгунча давом этади».

Умар ибн Абдулазиз Валид ибн Абдулмаликка нима-нидир гапирди.

- Ёлғон айтдинг,-деди унга Валид. Шунда Умар:

- Оллоҳга қасамки, ёлғон сўз эгасини шармисор

қилишини билганимдан бери уни тилимга олмадим, -деди.

**Ёлғоннинг ўринлари**

*Билгин!* Ёлғон ўзгага зарар етказгани учун ҳам ҳа-ромдир. Зарарнинг энг кам даражаси шуки, эшитувчи ёлғонни ҳақиқат ўрнида қабул қилади. Оқибат, у ҳақи-қатдан бехабар кишига, яъни жоҳилга айланади. Ўзгага етадиган зарар баъзан шу жаҳолатга боғлиқ бўлиб қола-ди. Яъни, ҳақиқатдан бехабарликда баъзан фойда, ман-фаат яширин бўлиши мумкин. Демак, бундай вазиятда

ёлғон гапиришга изн берилади, балки вожиб бўлади.

Маймун ибн Миҳрон бу хусусда дейди: «Баъзи ўрин-ларда ёлғон гапириш рост гапиришдан хайрлироқдир. Мисол: бир киши бегуноҳ инсонни қилич билан чопиб ташлаш учун таъқиб қиляпти. Фавқулодда у инсон се-нинг ҳовлингга яшириниб олди. Кейин таъқиб қилувчи олдингга келиб: «Фалончини кўрдингми?» - деса, «Йўқ, кўрмадим!» демайсанми?! Мана шу вазиятда ёлғон га-пириш вожибдир».

*Биз деймиз:* Сўз мақсадларга етиш йўлидаги бир во-ситадир. Агар ҳар қандай яхши мақсадга тўғри сўз би-лан ҳам, ёлғон сўз билан ҳам эришиш мумкин бўлса, бу вазиятда ёлғонни ихтиёр қилиш ҳаромдир. Агар мақ-садга эришиш учун ёлғондан бошқа чора қолмаган бўл- са, албатта, бу мақсадни амалга ошириш мубоҳ (ихти- ёрий) ишлар жумласидан бўлса, демак, айни мақсад йўлида ёлғон гапириш ҳам мубоҳдир. Агар бу мақсад-ни амалга ошириш вожиб (мажбурий) ишлар жумла-сидан бўлса, бу йўлда ёлғон гапириш вожибдир.

Масалан, мусулмоннинг қонини тўкмаслик - вожиб. Қачонки, рост сўз ноҳақ қон тўкилишига сабаб бўлса, бу сабаб ноҳақ қон тўкмоқчи золимдан сир тутилади. Бу вазиятда ёлғон гапириш вожиб. Қачонки, келиш-мовчиликнинг мақсади ёки уни ислоҳ қилиш йўллари тўла ойдинлашмаган ва кескинликни юмшатиш учун ёлғондан бошқа чора қолмаган вазиятда ёлғон гапириш мубоҳ. Илло, имкон қадар ёлғондан сақланиш лозим. Чунки, ёлғоннинг эшиги очилса, навбат кутиб турган ёлғонлар ҳожати бўлмаса ҳам ўзини эшикка уради, че-гарани бузишга ҳаракат қилиб қолади.

Демак, аслини олганда, ёлғон - ҳаром. Албатта**,** юқорида айтилган заруратларни истисно қилганда.

Умму Кулсумдан ривоят қилинган қуйидаги сўзлар ҳам истисно ҳолатда ёлғон гапириш мумкинлигига да-

лилдир: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васалламдан учта ҳолатда ёлғон гапиришга рухсат берганларини эшитдим: ислоҳ мақсадида сўзлаган кишининг гапи; душман билан жангда (ҳийла мақсадида) сўзланган гап; эрнинг хотинга, хотиннинг эрига (орадаги кескинлик-ни юмшатиш учун) айтган гапи» (Саҳиҳи Муслим).

Асмо бинти Язид дейди: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам шундай деган эдилар: «Одам фар-зандига барча ёлғонлар ёзилади. Илло, икки мусул-монни яраштириб қўйиш учун сўзланган ёлғон бундан мустасно» (Муснади Аҳмад).

Абу Коҳилдан ривоят қилинади: «Пайғамбар алай-ҳиссаломнинг икки саҳобалари орасида гап ўтди. Ҳатто улар бир-бири билан гаплашмайдиган даражага бориш-ди. Шунда бунисининг олдига бориб: «Сенга нима бўлди, эшитишимча, фалончи сен ҳақда жуда яхши гаплар ай-тибди-ку?! - дедим. Кейин унисининг олдига бориб, унга ҳам худди шу сўзларни айтдим. Улар ярашиб олишди. Сўнг ўзимга-ўзим: «Ўзингни ҳалок қилиб, бу иккаласининг орасини ислоҳ этдинг!» дедим. Кейин Пайғамбар алайҳиссаломга бунинг хабарини бердим. Пайғамбар алайҳиссалом: «Эй Абу Коҳил! Одамлар орасини ислоҳ қил» - дедилар. Яъни, гарчи ёлғон сўз-ни ишлатиш лозим бўлса ҳам. (Табароний ривояти).

Ато ибн Ясор деди: «Бир киши Расули акрамдан:

- Аҳлимга ёлғон сўзлайми? - сўради.

- Ёлғонда хайр йўқ, дедилар Расули акрам.

- Унинг олдига қайтаман ва гапираман, деди у.

- (Бу ишда) сенга гуноҳ йўқ, дедилар Расули ак-рам» (Ибн Абдулбир ривояти)...

Нувас ибн Самъон Килобийдан ривоят қилинади: «Расули акрам дедилар: «Нима бўлдики, мен сизларни бирма-бир ёлғонга қулаётганингизни кўраяпман? Шуб-Ҳа йўқ, одам фарзандининг барча ёлғони ёзилади. Магар,

жангдаги ёлғон бундан мустасно. Чунки, жанг ҳийла-дир. Икки кишининг ўртасидаги адоватни кетказиб, уларни ислоҳга келтириш учун ишлатилган ёлғон, шу-нингдек, аёлини рози қилиш учун гапирилган ёлғон ҳам бундан мустасно» (Табароний ривояти).

Савбон деди: «Барча ёлғон гуноҳдир. Илло, мусул-монга наф келтирадиган ёки унга юзланган зарарни даф қиладиган ёлғон бундан мустасно».

Алий розийаллоҳу анҳу деди: «Пайғамбар алай-ҳиссалом номидан ёлғон гапиришдан кўра осмондан қулаш мен учун суюклироҳдир. Ўзим ва

сизларнинг ўртангиздаги нарса хусусида гапирдим. Билингки, жанг ҳийладир».

Демак, мана шу учта ҳолат ёлғон учун истисно қилин-ди. Яна шундай ҳолатлар ҳам бўлади: золим бир киши бировдан унинг мол-дунёси ҳақида сўради. Сўралган кишида золимни инкор қилиш ҳаққи бор (яъни, золим-дан ҳақиқатни яшириши мумкин). Ёки подшоҳ биров-дан Оллоҳгагина аён гуноҳи ҳақида сўраса, сўралгувчи Оллоҳ ва ўзидан бошқа барчага махфий бу гуноҳини тан олмаслиги мумкин. Масалан, зино қилмадим, ўғир-лик қилмадим, деб.

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Кимки бу нопок-ликларни содир этган бўлса, Оллоҳнинг пардаси билан пардалансин» (Ҳоким ривояти).

Чунки, махфий гуноҳни ошкор этишнинг ўзи ҳам бир гуноҳ. Киши жонини, золимнинг зулми туфайли қўлдан кетиши мумкин бўлган молини ва шаънини, гарчи ёлғон сўз билан бўлса ҳам ҳимоя қилмоғи лозим.

Хўш, ўзганинг шаънини ҳимоя қилиш учун ёлғон гапириш мумкинми? Масалан, биродарингизнинг си-рини сиздан сўрашди. Билмайман, десангиз осонгина қутиласиз. Иккита кишининг орасини ислоҳ қилиш учун сўзланган ёлғон ҳам аслида ўзганинг шаънини

ҳимоя қилиш учун ишлатилади. Аёллари орасидаги низони бартараф қилиш учун уларнинг ҳар бирига: сен мен учун суюклироқсан, деб ишонч уйғотиши ёки кўнгли чўккан хотинининг кайфиятини кўтариш учун қўлидан келмайдиган бир ваъдаларни бериши ҳам шу жумладандир.

Ёки бир кишининг олдига узрхоҳлик қилиб бо-расиз. Лекин унинг кўнгли юмшаши учун қилган гуно-ҳингизни «қилмадим» дейишингиз, унга бўлган меҳ-рингизни зиёда қилиб кўрсатишингиз лозим. Шунда унинг кўнгли юмшайди, узрингиз қабул қилинади.

Албатта, бу ўринда чегара - ёлғоннинг хатарли экан-лиги. Аммо, мазкур ҳолатларда тўғрисини гапириш ун-данда хатарлироқ оқибатларга олиб келиши мумкин. Та-биийки, бундай вазиятларда унисини буниси билан со-лиштирилади, адолат мезонида тортилади. Шаръий ўл-човга кўра, агар рост гапирганда етадиган зарар ёлғон гапиргандагидан кўпроқ бўлса, зарари озини танлаш мақбул йўлдир. Аксинча бўлса, албатта рост гапириш вожиб.

Баъзан иккиланиб қолинади: гўё ростгўйлик ва ёлғон-дан етадиган хатар баробардай. Бундай вазиятда рост гапиришга майл этиш авлороқ. Чунки, ёлғон зарурат ва жиддий эҳтиёж туғилгандагина мубоҳдир. Агар эҳти-ёжнинг жиддий ё жиддий эмаслиги хусусида иккила-ниш пайдо бўлса, яхшиси бу ҳожатдан кечган маъқул. Мақсад ойдин эмас экан, имкони борича ёлғондан сақ-ланмоқ лозим. Ҳа, ёлғонга бўлган эҳтиёж қанчалик кучли бўлмасин, киши бундай пайтда ўз манфаатидан кўз юммоғи, ёлғондан узоқлашмоғи хайрлироқ.

Аммо ёлғон ўзганинг манфаатига тааллуқли бўлса, ўзганинг ҳаққига бепарво қараш, унга зарар етказиш жой эмас. Аксар одамлар ўз фойдаларини кўзлаб ёлғон гапирадилар. Яъни, мол-дунёлари зиёда бўлиши, ман-саб-мартабалари ўсиши ва бошқа амалга ошмай қолса ҳам хавфи йўқ ишлар учун ёлғон гапиришади. Ҳатто, Пайғамбар алайҳиссалом аёлларни кундошининг ҳа-садини қўзғаш учун эри қилмаган ишларни қилди, деб айтишдан ҳам қайтарганлар.

Асмо дейди: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васал-лам ҳузурларига бир хотин келиб, шундай деб сўра-ганларини эшитдим:

- Менинг кундошим бор. Ҳасад ўтида ёқиш учун эрим қилмаган ишларни ҳам унга қилди деб айтаман. Бу ишим билан гуноҳкор бўлмайманми?

- Берилмаган нарсаларни (олдим деб) ошириб га-пирувчи ёлғондан иккита кўйлак кийган кишига ўх-шайди» (муттафақун алайҳ).

Яна бир ривоятда: «Кимки хоҳланмайдиган нарсани тамаъ қилса ёки ўзиники бўлмаган нарсани «меники» деса ёхуд берилмаган нарсани «менга берилди», деса -Қиёмат кунида ёлғондан икккита кўйлак кийган киши-га ўхшайди».

Амалга ошира олмайдиган ишни мақсад қилган олим ҳам шу жумладандир. Ҳадисни ривоят қиладию, дали-лини келтира олмайди. «Билмайман» дейишдан ор қила-ди. Бу манъ қилинган ишдир.

Илмга рағбат қилмаётган болани ваъда ёки ёлғонда-кам дўқ-пўписалар билан машғулотга майл уйғотиш мубоҳ. Тўғри, юқорида бундай феълларнинг ҳам ёлғон деб ёзилиши ривоят қилинди. Мубоҳ ёлғон ҳам ёзила-ди, ҳисоби берилади. Ундан кўзланган мақсаднинг тўғрилиги аниқлангач, авф қилинади.

Ислоҳ мақсадида ёлғонга рухсат берилди. Аммо бу рухсатнинг масъулиятига эътиборсиз қараган киши қаттиқ алданади. Негаки, баъзан ҳожати бўлмаган иш-лар ёлғонга сабаб қилиб кўрсатилади.

Шундай экан, ёлғонни гапирмоқчи киши жиддий ўйласин: ёлғонга сабаб қилинаётган мақсад, шаръий ўлчовга кўра, ростини гапиришдан муҳимроқми ёки йўқ? Албатта буни аниқлаш осон эмас. Хавфсизроғи -ёлғонни тарк қилиш. Агар ёлғон гапирилмаса қон тўки-лиши ёки оғирроқ гуноҳга ботилиш эҳтимоли бор ва-зият бундан мустасно.

Баъзилар амаллар фазилатини ва гуноҳлар учун бе-риладиган азобларнинг қаттиқлигини билдириш учун ҳа-дислар тўқишни жойиз ва бу мақсадни тўғри деган гу-монга боришади. Бу мутлоқ нотўғридир. Пайғамбар алай-ҳиссалом айтдилар: «Кимки менинг номимдан қасддан ёлғон гапирса, жойини дўзахдан ҳозирлайверсин» (мут-тафақун алайҳ).

**Мaориз билан ёлғондан сақланиш**

Ёлғондан бошқа чора қолмаган пайтда маориз (яъни, гапнинг ўз маъносини яшириб, бошқа маънога буриб гапириш) билан вазиятдан чиқиб кетиш

ҳолатлари ўт-ганлардан нақл қилинган. Умар розийаллоҳу анҳу: «Ма-ориз кишини ёлғондан тиймайдими?!» - деганлар. Бу гап Ибн Аббос ва бошқалардан ҳам ривоят қилинган. Табиийки, улар бу ўринда ёлғондан ўзга чора қолма-ган вазиятни назарда тутдилар. Акс ҳолда, ёлғондан сақланиш учун ёпиқ гапириб, гапни буриш ҳам, очиқ-часига ёлғон қўллаш ҳам жойиз эмас. Гарчи ёпиғроқ гапириб, гапни буриш очиқчасига ёлғон сўзлашдан ен-гилроқ саналсада...

Маоризга тарихда мисоллар кўп. Баъзиларини кел-тирамиз.

Муоз ибн Жабал Умар розийаллоҳу анҳунинг оми-ли (солиқ йиғувчиси) эди. Муоз уйига қайтгач, аёли унга:

- Сиз ҳам солиқ йиғувчиларга ўхшаб уйингизга би-рор нарса олиб келдингизми?

Муоз ҳеч нарса олиб келмаган эди, деди:

- Ёнимда кузатувчи бор эди.

- Ахир сиз Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васал-ламнинг ва Абу Бакр розийаллоҳу анҳунинг наздлари-да ҳам амин (ишончли) деб топилган киши эдингиз-ку?! Умар сизга кузатувчи қўйдими? - деди аёли.

Бу гап хотинлар орасида ёйилди. Ҳатто Муознинг хотини Умарга шикоят ҳам қилди.

Амирул-мўминин Муозни чақиртириб:

- Сен билан бирга кузатувчи жўнатдимми? - сўради.

- Аёлимга шундан бошқа узрли сабаб тополмадим,

деди Муоз. Умар розийаллоҳу анҳу кулди ва:

- Мана буни ол, аёлингни рози қил, деди.

Муоз «кузатувчи» деганда Оллоҳ таолони назарда тутган эди.

Иброҳим Нахаъий ўзи ёқтирмаган бир киши уни сў-раб келиб қолса: «Мен уни масжидда излашимни айт. «Бу ерда эмас эдилар» деб ёлғон гапириб қўйма та-ғин!» - дерди ходимасига.

Шаъбий ўзи ёқтирмаган киши уни сўраб келса, дои-ра чизиб, ходимасига дерди: «Бармоғингни мана бунинг ичига қўйиб, сиз сўраётган одам бу ерда йўқ, дегин».

Албатта бундай йўл тутиш фақат танг вазиятлар учун тўғридир. Акс ҳолда, ёлғонга йўл очилган бўлади, гарчи айтилган сўз ёлғон бўлмаса ҳам, умуман олганда, мак-руҳдир.

Абдуллоҳ ибн Утба ривоят қилади: «Отам билан Умар ибн Абдулазиз раҳматуллоҳи алайҳнинг ҳузури-га кирдим.Чиққанимда устимдаги кийимимга қараб:

- Амирул-мўминин кийдирдими? - дейишди.

- Оллоҳ мўминлар амирини яхшилик билан муко-фотласин, дедим. Шунда отам:

- Эй ўғлим! Ёлғон ва ёлғонга ўхшаш сўзлардан ўзин-гни тий! Фахр ҳиссини туйиш учун одамларни ёлғонни ростга йўйишга мажбур қиляпсан. Бу фойдасиз, ботил мақсаддир, дедилар мени бу ишдан қайтариб».

Ўзганинг кўнглини хушнуд этиш учун қўлланган ҳа-зил аралаш сўзлар маоризнинг яхшисидир. Масалан, Пайғамбар алайҳиссаломнинг: «Кампирлар жаннатга кир-майди» ёки «Эринг кўзида оқи бор кишими?» ёхуд «Сени туянинг боласи устига миндирамиз» деган ҳазиллари каби.

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Токи ўзига раво кўрганни биродарига раво кўрмагунча, ёлғон ҳазилдан узоқлашмагунча кишининг иймони комил бўлмайди» (Ибн Абдулбир ривояти).

Аммо Пайғамбар алайҳиссалом: «Албатта киши одам-ларни кулдириш учун битта сўз айтиб, Ҳулкар юлдуз-ларидан ҳам узоқроқ (чуқурроқ) дўзахга қулайди» де-ган сўзлари билан мусулмонни ғийбат қилиш ва қалбга озор етказадиган ҳазилни назарда тутган эдилар.

Баъзан биров бировга: «Сенга буни юз марта айт-дим!» - деб юборади. Одатий муболағадаги бу ёлғон учун фосиқлик ҳукми жорий бўлмайди. Чунки, сўз-ловчи бу гапи билан аниқ бир миқдорни назарда тута-ётгани йўқ. Балки муболағани ирода қиляпти. Лекин у «юз марта айтдим» деган гапини энди биринчи марта айтаётган бўлса, ёлғончи бўлиб қолади. Агар олдин ҳам бир неча марта айтган ва айтилган бу гапнинг са-ноғи ҳали юзга етмаган бўлсада, у гуноҳкор бўлмайди. Бу иккаласининг орасидаги чегара шу қадар нозикки, эҳтиёт бўлинмаса, ёлғонга ўтиб кетиш хавфи бор.

Одатланиб қолинган ёлғонлардан бири: «Таом егин»

- дейилганида: «Иштаҳам йўқ» - дейиш. Иштаҳаси бўлиб туриб, ҳеч сабабсиз бундай дейиш манъ қилин-ган ишдир.

Мужоҳид Асмо бинти Умайснинг шундай деганини ривоят қилади: «Расули акрам Оишанинг ҳужрасига кирадиган кечаси мен ҳам бошқа аёллар билан бирга

У ерда эдим. Оллоҳга қасамки, Расулуллоҳнинг ёнида бир коса сутдан бўлак ҳеч вақо йўқ эди. Расули акрам сутдан ичдилар, сўнг уни Оишага узатдилар. Оиша: «Уяляпман» - деди. Шунда мен: «Расулуллоҳ соллал-лоҳу алайҳи васалламнинг қўлини қайтарманг, олинг»! дедим. Оиша бироз тортиниб сутдан ичди. Сўнг Расу-ли акрам: «Дугоналарингга ҳам узат» - дедилар.

- Йўқ, биз хоҳламаяпмиз, - дедик.

- Очлик билан ёлғон ҳеч қачон жамланмайди, -дедилар Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам.

- Эй Оллоҳнинг расули, биз бир нарсани хоҳлаб турган ҳолда, хоҳламайман, деса, бу ҳам ёлғон санала-дими? - сўрадим.

- Албатта ёлғон ёлғон деб, ёлғон гапирувчи аёл ёлғон-чи деб ёзилади, - дедилар Оллоҳнинг расули» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Тақволи киши бунга ўхшаган ёлғонлардан тийилади.

Лайс ибн Саъд айтади: «Саъд ибн Мусаййабнинг кўз қирларида йиринг тўпланиб қоларди, ҳатто кўзла-рининг атрофигача чиқиб кетарди. Бир гал унга: «Кўз-ларингни артмайсанми?!» дейилди. Шунда Саъд: «У ҳолда табибнинг «кўзларингизни артманг» деган гапи қаерда қолади, йўқ бундай қилмайман» - деди. Бу аҳли тақвонинг йўриғи. Чунки тақво тилнинг ўз ихтиёри доирасида билмасдан ёлғонга ўтиб кетиши мумкин бўл-ган энг махфий хавфни ҳам тезда илғайди.

Хаввот Таймийдан ривоят қилинади: «Робиъ ибн Хайсамнинг опаси Робиънинг ўғлини кўргани келди. Бемор ётган болага энгашиб қараб: «Ҳолинг қалай ўғилчам?» - деди. Шунда Робиъ:

- Уни эмизганмисиз? - сўради ажабланиб.

- Йўқ, деди опаси.

- Қалайсан, эй жияним, десангиз, тўғри гапирган бўлардингиз, деди Робиъ опасига».

Кўрган тушини ҳикоя қилатуриб, унга ёлғон ара-лаштириш ҳам гуноҳдир. Чунки Пайғамбар алайҳис-салом айтдилар: «Киши тушида отасидан бошқасини кўриб, отамни кўрдим, деб даъво қилиши, кўрмаган нарсасини кўрдим ёки айтмаган нарсасини айтдим дей-иши улкан ёлғондир» (Бухорий ривояти).

Яна шундай мазмунда ҳадис бор: «Кимки ёлғон туш айтса, Қиёмат кунида ҳеч қачон бир-бирига тугулмай-диган икки қилни тугиш вазифаси унга юкланади» (Бухорий ривояти).

Ўн бешинчи офат

**ҒИЙБАТ**

Ғийбат ҳақида фикрлар кўп. Келинг, гапни ғийбат-нинг мазамматидан хусусида келган далиллардан бош-лайлик.

Оллоҳ субҳанаҳу таоло Ўзининг китобида ғийбат-нинг ёмон иш эканини далиллаб, ғийбатчини ўлимтик гўштини ейувчига ўхшатди:
«...**айримларингиз айрим-ларни ғийбат қилмасин! Сизлардан бирон киши ўзи-нинг ўлган биродарининг гўштини ейишни яхши кўрурми?!»** (Ҳужурот, 12)

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Ҳар бир мусул-моннинг қони, моли ва ор-номуси бошқа мусулмонга ҳаромдир» (Саҳиҳи Муслим). (Яъни, ҳар бир мусулмонга  бошқа мусулмоннинг қонини ноҳақ тўкиш, молига та-жовуз қилиш ва ор-номусини топташ ҳаромдир).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Бир-бирингизга ҳасад қилманглар, нафратланманглар, ҳаддан ошманг-лар, тортишманглар. Custom Бировингиз бировингизни ғийбат қилмасин. Оллоҳнинг аҳил, биродар бандалари бўлинг-лар» (муттафақун алайҳ).

Жобир ва Абу Саиддан ривоят қилинади: «Ғийбат-дан сақланинг! Чунки, ғийбат зинодан ҳам оғирроқ. Киши зино қилиб қўйсаю, тавба этса, Оллоҳ субҳанаҳу унинг тавбасини қабул қилади. Ғийбат қилган кишини эса то ғийбат қилинган киши кечирмагунча, Оллоҳ ке-чирмайди» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Анас дейди: «Расули акрам айтдилар: «Бир кеча сайр қилар эканман, тирноқлари билан юзларини тим-далаётган одамлар ёнидан ўтдим. Шунда:

- Улар кимлар, эй Жаброил? - дея сўрадим.

- Улар одамларни ғийбат қиладиган ва ор-номусни топтайдиган кишилардир, - деди Жаброил» (Муснади Довуд).

Салим ибн Жобир дейди: «Пайғамбар алайҳиссалом ҳузурларига бордим ва:

Менга бир яхшиликни ўргатинг, у билан манфа-атланай, дедим.

- (Яхшиликнинг кичиги йўқ, бас) яхшиликдан би-ортасини арзимас деб билма, гарчи сув сўровчининг идишига челагингдан сув қуйиш бўлса ҳам. Гарчи биро-дарингга очиқ чеҳра билан юзланиш бўлса ҳам. Агар у орқа ўгириб кетса, зинҳор уни ғийбат қилма!» (Аҳмад ривояти).

Барро деди: «Расули акрам бизга шундай хитоб қил-диларки, ҳатто хутбаларини уйида ўтирган аёлларга ҳам эшиттирдилар: «Эй тилида иймон келтириб, қалбида ий-мон келтирмаганлар жамоаси! Мусулмонларни ғийбат қилманглар ва уларнинг айбини очманглар. Кимки би-родарининг айбини очса, Оллоҳ унинг айбини очади. Оллоҳ кимнинг айбини очса, уйининг ичида уни шар-манда қилади» (Абу Довуд ривояти).

Айтилишича, Оллоҳ таоло Мусо алайҳиссаломга шун-дай ваҳий қилди: «Жаннатга охирда кирувчи киши ўли-мидан олдин ғийбатдан тавба қилишга улгуриб қолган одамдир. Сўзлаб қўйган ғийбатидан тавба қилолмасдан ўтган одам эса дўзахга кирувчиларнинг аввалгисидир».

Анас айтади: «Расули акрам одамларга бир кунлик рўза тутишни буюриб: «То изн берилмагунча, бирор-тангиз рўзасини очмасин» - дедилар.

Одамлар рўза тутишди. Кеч киргач, бир киши келиб: «Эй Оллоҳнинг расули! Рўза эдим, энди ифтор қилишга рухсат беринг» - деди. Расули акрам унга изн берди-лар. Шу тарзда ҳар бир рўзадор бирин-кетин келиб, ифтор қилишга рухсат олишди. Кейин биттаси келиб: «Эй Оллоҳнинг расули! Аҳлингиздан иккита рўзадор киши ҳам келишди. Ҳузурингизга киришдан тортини-шяпти. Уларнинг ифтор қилишларига изн беринг».

Расули акрам у кишидан юзларини ўгирдилар. у киши яна келди. Расули акрам ундан юзларини ўгир-дилар. Учинчи марта келганида Расули акрам унга: «у иккиси рўза тутишмади. Ахир, куппа-кундузи одам-ларнинг гўштини еган киши, қандай рўза бўлсин?! Бор, иккаласига айт, агар рўзадор бўлишса, қайт қилиш-син» - дедилар.

Улар қайт қилишган эди, ҳар биридан лахта қон туш-ди. Ҳалиги киши бу хабарни Расули акрамга етказди. Шунда Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам: «Жо-ним измида бўлган Зотга қасамки, агар қайт қилган нар-салари қоринларида қолганида, олов уларни еб тугатган бўларди» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Бошқа ривоятда келади: «Пайғамбар алайҳиссалом ҳалиги кишидан юз ўгиргач, у: «Эй Оллоҳнинг расули! Оллоҳга қасамки, у иккиси ўлди ёки ўлишга оз қолди»

- деди. Шунда Пайғамбар алайҳиссалом: «Иккаласини ҳузуримга келтиринг!» - дедилар. Келишгач, Расули акрам уларни койиди ва биттасига: «Қайт қил!» - бу-юрдилар. У қон ва йиринг қусди, ҳатто идиш тўлди. Кейингиси билан ҳам шу ҳолат такрорланди. Сўнгра Расули акрам дедилар: «Булар Оллоҳ уларга ҳалол қил-ган нарсадан рўза тутишиб, Оллоҳ уларга ҳаром қил-ган нарса билан ифтор қилишди, ўзаро суҳбат қуриш-ди, кейин одамларнинг гўштини ея бошлашди» (Аҳмад ривояти).

Анас деди: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам бизга хутба ўқидилар, кейин рибонинг оғир гуноҳ эка-нини эслатдилар: «Кишига рибодан бир дирҳам етиши ўттиз олти зония билан зино қилишидан етадиган гуноҳдан ҳам оғиррокдир. Рибодан ҳам оғирроғи му-

сулмоннинг обрўсини тўкишдир» (Ибн Абу Дунё ри-вояти).

Жобир дейди: «Расулуллоҳ билан кетаётган эдик. Иккита қабр ёнига бориб, дедилар: «Бу қабр эгалари азобланмокда. Аммо жуда катта бир сабаб туфайли эмас. Бири одамларни ғийбат қиларди, яна бири сий-дикдан эҳтиёт бўлмасди». Кейин битта ёки иккита ҳўл хурмо шохини сўрадилар. Сўнгра уларни синдириб, ҳар бирини қабр яқинига суқиб қўйишни буюрдилар ва: «Токи бу новдалар ҳўл экан, ушбу қабр эгалари-нинг азоби енгил бўлади» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом Моизни зино қилгани учун тошбўрон қилдирди. Шунда бир киши бошқасига: «Ит-дек ўлдирилди-я!» - деди. Кейин Пайғамбар алайҳис-салом эшак жасади ёнидан ўтаётиб уларга: «Сиз ик-калангиз мана шундан ҳам бадбўйроқсиз» - дедилар.

- Ё Расулаллоҳ, биз эшак жасадидан ҳам бадбўй-мизми? - дейишди улар.

- Биродарингизга нисбатан сиз икковингиз айтган гаплар мана шу (сассиқ жасад)дан ҳам бадбўйдир, -дедилар Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам» (Абу Довуд ривояти).

Оллоҳ рози бўлсин саҳобалар бир-бирига очиқ чеҳра билан рўбарў бўлишар, бири йўғида бошқаси уни ғийбат қилмас ва буни амалларнинг энг афзали деб билишар, аксини эса мунофиқлар одати деб ҳисоблашар эди.

Абу Ҳурайра дейди: «Кимки бу дунёда биродари-нинг гўштини еса, охиратда егани унга яқин келтири-либ: «Тиригида қандай еган бўлсанг, ол, энди ўлигида ҳам е!» - дейилади унга...».

Ривоят қилинади: «Икки киши масжид эшиги олди-да ўтирган эди. Уларнинг ёнидан бир хунаса киши ўтиб қолди. Улар ўтирган жойини тарк этиб: «Бу ерда ундан нимадир қолди» - дейишди. Кейин намозга иқомат айтилди, улар одамлар билан намоз ўқишди. Бўлиб ўтган гап-сўз Ато ибн Рабоҳга бориб етди. Ато у икковини чақиртириб, нима бўлганини сўради. Сўнг уларга қайта таҳорат олиб, намозни янгидан ўқишни, агар рўзадор бўлсалар, рўзаларини қайтадан тутишни буюрди.

Қиёда дейди: «Айтилишича, қабр азоби уч қисм: бири ғийбат, бири чақимчилик, бири сийдикдан эҳтиёт бўл-маслик туфайлидир».

Ҳасан Басрий дейди: «Оллоҳга қасамки, ғийбат мў-мин кишининг динига таом жасадга етганидан ҳам тез-роқ таъсир қилади»

Улуғлардан бири дейди: «Ўтганлар ҳаётини идрок этиб, билдикки, улар одамларнинг шаънига тегиб қўй-ишдан сақланишни муҳимроқ ибодат деб санаганлар».

Ибн Аббос дейди: «Қачон дўстингнинг айбларини эс-латмоқчи бўлсанг, шу заҳоти ўз айбларингни эсга ол!».

Абу Ҳурайра дейди: «Биродарингизнинг кўзига туш-ган заррани кўрасиз-у, жонингизга туташаётган олов-ни кўрмайсиз».

Ҳасан Басрий дерди: «Эй Одам фарзанди! Токи ўзин-гда бор айб билан одамларни ғийбат қилмагунингча ва шу йўл билан ўзингни ислоҳ қилмагунингча иймон ҳа-қиқатига етолмайсан. Қачонки шундай йўл тутсанг, ўзинг билан ўзинг жиддий банд бўласан. Бандаларнинг Ол-лоҳга энг суюклиси мана шу кишидир».

Молик ибн Дийнор деди: «Ийсо алайҳиссалом ҳаво-рийлар билан бирга ит жасади ёнидан ўтишди.

- Бу ит жасади бунчалик бадбўй, - деди ҳаворийлар.

- Унинг тишлари бунчалик оппоқ! деди Ийсо алай-ҳиссалом».

Умар розийаллоҳу анҳу деди: «Оллоҳ таолонинг зик-рини маҳкам тутинг, чунки у шифодир. Одамларни гапиришдан сақланинг, чунки у дарддир».

Оллоҳ таолодан Ўзининг тоатига чиройли тавфиқ ато этишини сўраймиз.

**Ғийбатнинг маъноси ва чегараси**

*Билгин!* Ғийбатнинг чегараси - биродарингни ўзи йўғида унга ёқмайдиган сўз билан тилга олишингдир. Фарқи йўқ, бу сўзинг унинг баданидаги бирор айбига ёки насаби, хулқи, феъли, сўзи, дини, дунёси билан боғлиқ бирор нуқсонига алоқадорми, ҳатто либоси, ҳов-лиси, маркабидаги бирор камчилигига тегишлими, ба-рибир, ғийбат саналади.

Ғийбатнинг баданга тегишлиси: масалан, бировни кўр, ғилай, кар, пакана, новча, қора, сариқ ва ҳакозо, хуллас ўша одамга етиб борганда унинг дилини хира қиладиган сўзлардир.

Насабга алоқадор ғийбат: масалан, бировга отаси паст табақадан чиққан ёки ҳиндий, ё фосиқ, ё пасткаш, ё этикчи, ё ахлатчи каби эшитса, ёқмайдиган ҳақорато-муз сўзларни айтишингдир.

Хулққа тегишли ғийбат: масалан, бировни хулқи ёмон, бахил, мутакаббир, риёкор, ғазаби қаттиқ, туғма ожиз, қалби заиф, бемулоҳаза каби эшитса хафа бўла-диган сўзлар билан ёмонлашингдир.

Феълга алоқадор ғийбат кишининг ё диний ёки ду-нёвий феълларига тегишли бўлади. Масалан, «ўғри», «каззоб», «арақхўр», «хоин», «золим», «ибодатларга эътиборсиз» ёки «рукуъ, саждани яхши қилмайди», «на-жосатдан покланмайди», «ота-онасига яхшилик қилмай-ди», «закотни ўрнига сарфламайди», «қасамхўр», «рўза-дор бўлиб, бузуқ сўз, ғийбат, одамларнинг шаънига те-гишдан сақланмайди», дейишинг, диний феълларга те-гишли ғийбатдир.

Шунингдек, бировни «беодоб, одамларни назарга илмайди» ёки «у ўзини одамларнинг устида ҳақи бор-дек тутади» ёки «кўп гапиради, кўп ейди» ёки «дангаса бевақт ухлайди» ёки «чақирилмаган жойга боради», дей-ишинг, дунёвий феълларга тегишли ғийбатдир.

Аммо, кимнидир орқасидан «либоси кир» ё «кўй-лагининг енги узун» ёки «этаги кенг», десанг ҳам уни ғийбат қилган бўласан.

Шундай дейувчилар ҳам бор: «Динга тааллуқли иш-ларда ғийбат йўқ. Чунки, кимнингдир динга боғлиқ феъ-лларини ёмонлаётган киши Оллоҳ таоло ёмон

деб топ-ган ишларни айтаётган бўлади, ўша кимнингдир гуноҳ-ларини жойиз бўлган шаклда қоралайди. Бунинг жой-излигига далил бор. Пайғамбар алайҳиссаломга яхши амаллари, рўзалари кўп, аммо қўшниларга тили билан озор берадиган бир аёл ҳақида гапиришди. «У дўза-хийдир» - дедилар Пайғамбар алайҳиссалом. (Ибн Ҳиб-бон ривояти). Ибодати кўп, аммо бахил яна бошқа аёл ҳақида гапиришганида ҳам Расули акрам: «Ундоқ бўлса, унинг яхшилиги қаерда қолди?!» - деган эдилар. (Ха-роитий ривояти)».

Бундай деювчиларнинг гапи нотўғридир. Чунки, са-ҳобаларнинг ўша аёл ҳақида гап очишлари савол орқа-ли ҳукмни билишга бўлган ҳожатдан келиб чиққан. Зинҳор, уларнинг мақсади ўзи йўғида бировнинг кам-чилигини айтиш бўлган эмас! Шунинг учун ҳам улар Расули акрам бўлмаган жойда бундай саволга ҳожат се-зишмаган.

Уламоларимизнинг бир овоздан: «Кимнидир ўзи йў-ғида, эшитса хафа бўладиган сўзлар билан тилга олган киши ғийбатчи деб аталади» - дея қилган иттифоқла-ри бунга далилдир. Чунки, кимнидир ўзи йўғида, эшитса хафа бўладиган сўзлар билан тилга олган киши Пайғам-бар алайҳиссалом эслатган ғийбатнинг чегарасига ўтган бўлади.

Бу ишни қилаётганларнинг барчаси, гарчи рост сўз-лаётган бўлса ҳам, ғийбатчидир, Парвардигорига осий-дир, биродарининг гўштини еяётган кишидир. Пайғам-бар алайҳиссаломдан ривоят қилинган ушбу ҳадис ҳам шунга далолат қилади: «Ғийбат нима эканини била-сизларми?» сўрадилар Расули акрам.

- Оллоҳ ва расули билгувчироқдир, - дейишди са-ҳобалар.

- Биродарингни унга ёқмайдиган сўз билан тилга олишинг! - дедилар сарвари олам.

- Мен айтаётган нарса биродаримда бўлса-чи? -сўралди.

- Агар бор камчилигини айтаётган бўлсанг, демак уни ғийбат қиляпсан. Йўқ нарсани айтаётган бўлсанг, унга нисбатан бўҳтон ёғдираётган бўласан, - дедилар Расули акрам» (Муслим ривояти).

Муоз ибн Жабал дейди: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам ҳузурларида бир киши тилга олинди. Шунда саҳобалар: «Қандаям ожиз экан-а, у киши?! -дейишди.

- Биродарингизни ғийбат қилдингизлар, - дедилар Расули акрам жаноблари.

- Ё Расулаллоҳ, биз унда бор сифатни айтдик-ку?!

- дейишди.

- Агар унда йўқ нарсани айтганларингизда, бўҳтон қилган бўлардингизлар, дедилар сарвари олам» (Таба-роний ривояти).

Ҳузайфа Оиша розийаллоҳу анҳодан ривоят қила-ди: «Оиша онамиз Расули акрам ҳузурларида бир аёлни эслаб, унинг паканалигига ишора қилди. Шунда Расули акрам: «Сен уни ғийбат қилдинг!» - дедилар» (Аҳмад ривояти).

Ҳасан Басрий дейди: «Бировни ёмонлаш уч хил бў-лади: ғийбат, бўҳтон, ифк (ёлғон). Буларнинг барчаси Ҳақида улуғ ва қудратли Зотнинг Китобида айтилган.

Ғийбат - биродарингда бор сифатни, бўҳтон - унда йўқ сифатни, ифк - эшитган нарсангни айтишингдир».

Ибн Сирин бир кишини эслаб: «Анави қора киши...» дедию, кейин бирдан: «Астағфируллоҳ, мен уни ғийбат қилиб қўйдим» - дея надоматга ботди».

Ибн Сирин Иброҳим Нахаъийни эслаб, қўлини кў-зига қўйди, ғилай демади.

Оиша розийаллоҳу анҳо дедилар: «Бир-бирингизни ғийбат қилмангиз. Бир гал мен Пайғамбар алайҳисса-лом ҳузурларида битта аёлга ишора қилиб: «Анави пакана» - деган эдим, сарвари олам менга: «Туфлаб ташла, туфлаб ташла!» - дедилар. Шунда мен бир парча гўшт туфлаб ташлаган эдим» (Ибн Абу Дунё ривояти).

**Ғийбат фақат тилда эмас**

*Билгин!* Тил билан бировни ғийбат қилиш ҳаром қилинди. Чунки, унда биродарингнинг нуқсонини, агар ўзи эшитса, хафа бўладиган бирор камчилигини ўзгага билдириш бор. Шунингдек, кимнидир қоралаш маъно-си яширинган барча феъллар - кинoями, имо-ишора-ми, кўз қисишми, хатда ёзишми, хуллас, шу мақсадни англатадиган барча ҳаракатлар ғийбат ҳудудига киради ва у ҳаромдир.

Оиша розийаллоҳу анҳо айтган ушбу сўзлар ҳам шу жумладан: «Бир аёл ҳузуримизга кирди. Кетаётганида у аёлнинг паканалигига ишора қилдим. Шунда Пайғам-бар алайҳиссалом: «Сен уни ғийбат қилдинг» - деди-лар» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Кимнингдир жисмоний камчилигини тақлид қилиб кўрсатиш ҳам ғийбатга киради. Масалан, чўлоқ одам ҳақида гапиратуриб, унинг чўлоқлигига ишоратан оқсоқ-ланиб юриш. Бу ҳатто ғийбатдан ҳам хунукроқдир. Чунки, бунда айб нафақат очилади, балки янада бўртти-рилади.

Шунингдек, ёзув орқали ҳам ғийбат бўлиши мум-кин. Негаки, қалам ҳам бир тил. Дейлик, мусанниф ки-тобида муайян шахснинг сўзга нўноқлигини тилга олса, бу ғийбат саналади. Албатта, агар бу ерда гап айтилмаса бўлмайдиган сабабларга боғланса, бу энди ғийбат эмас.

«Одамлар фалон деди» - дейиш ҳам ғийбатга кир-майди. Чунки, ғийбатда гап хоҳ тирик, хоҳ ўлик бўл-син, аниқ бир шахсга қаратилган бўлади.

«Баъзи кишилар борки, ундоқ, бундоқ...» - дер экан-сан, эшитувчи бу гапингнинг орқасида муайян бир шах-сни назарда тутаётганингни пайқаб қолса, бу ҳам ғий-батдир. Агар сўзингдан аниқ бир шахс англашилмаса, бу жойиз.

Қачонки Расули акрам бировда инсонга ярашмай-диган бир ишни кўриб қолсалар: «Одамларга нима бўл-дики, фалон-фалон ишни қилишяпти» - дердилар (Абу Довуд ривояти). Аниқ бир шахсга қарата айтмасдилар.

Ғийбатларнинг энг хунуги - ўзини ибодатга берил-ган қилиб кўрсатадиган риёкор «обид»ларнинг ғийба-ти. Чунки улар ўзларини ғийбатдан сақланган бир яхши одам сифатида кўрсатиб ғийбат қиладилар. Жоҳиллик-лари туфайли икки бузуқликни - ғийбат ва риёни жам-лаганларини англамайдилар. Масалан, сарой кишила-ридан бирининг номи тилга олинди, шунда у: «Бизни султоннинг олдига киришдан, арзимаган нарсалар та-лабида паст кетишдан сақлаган Оллоҳга шукр!» ёки: «Эй Оллоҳ! Бизни беорликдан сақла!» - дея номи тилга олинган одамнинг айбини назарда тутган ҳолда дуо қилади.

Ёки ғийбат қилмоқчи бўлган одамини аввал роса мақтайди: «фалончининг қандай яхши одам-а! Ибо-датларида қусур йўқ. Лекин дангасалиги бор-да. Бар-чамизда бўлганидек, унга ҳам сабр етишмайди».

Шундай қилиб, ўзгани қоралашдан иборат мақса-дини мақтовнинг ортига яширади. Гўё ўзини яхшилар-га ўхшатиб, нафсини мазаммат қилиб ҳам қўяди ва бу билан у ғийбатчи, риёкор, ўз нафсини оқловчи кишига айланади, бир амалда уч бузуқликни жамлайди. Но-донлиги туфайли ўзини ғийбатдан сақлайдиган солиҳ кишилар жумласиданман, деб ўйлайди.

Шунинг учун ҳам шайтон илмсиз ибодатга шўнғиган жоҳиллар билан ўйнашади, уларни эргаштиради. Турли ҳийла-найранглари билан уларнинг амалларини йўққа чиқаради, устларидан кулиб, масхара қилади.

Ўзганинг айби айтилганида, айтувчига танбеҳ бе-риш ўрнига: «Субҳаноллоҳ! Наҳотки, шундай бўлса-я?» - деб ғийбатга мойиллик билдирган киши ҳам ғий-батчидир. Негаки, у айтилганни эшитди, нима дейил-ганини англади, ҳатто бу ёмонликнинг юзага чиқиши-да Оллоҳнинг номини восита қилди.

Баъзан айтишади: «Дўстимизга қилинган ҳурматсиз-лик мени ғамга ботирди. Оллоҳ унга осон қилсин!»

Бу кишининг «дўстим учун ғам чекаяпман» деган даъ-воси ва унинг учун қилган ошкоро дуоси чинга ўхша-майди. Агар ҳақиқатан дўстини қайғурганида, кўпчи-ликнинг ичида, унга нисбатан қилинган кўнгилсизлик-ни тилга олмасди. Дуони ҳам хилватда, намоздан сўнг махфий қиларди. Агар дўсти учун ҳақиқатан ғам чек-канида, унга ёқмайдиган нарсани ошкор қилишдан ҳам ғам чеккан бўларди.

Баъзан: «Бу шўрлик катта балога йўликди. Оллоҳ унинг ҳам, бизнинг ҳам тавбамизни қабул қилсин» -дея носамимий, ошкора дуони кўпайтиришади. Ҳол-буки, Оллоҳ қалбда нималар яширин эканини кўриб тургувчи Зотдир. Жоҳиллар кўпчилик ичида гапириб, нафратга йўлиқадилар. Улар эса нодонлиги туфайли, жоҳиллар йўлиққанидан ҳам улканроқ нафратга юзма-юз бўлганларини билишмайди.

Ажабланган кўйи ғийбатга қулоқ тутган киши ҳам ғийбатчидир. Чунки у ўзининг таажжуби билан ғий-батчининг ғайратини оширади, янада кўпроқ ғийбат қилишга ундайди. Гўё шу йўл билан унинг ичидаги ғийбатни суғуриб чиқаради. Масалан, айтади: «Ажа-бо! Мен унинг бундайлигини билмас эканман, шу пай-тгача мен уни яхши деб ўйлардим-а?» ёки «Мен уни бошқачарок деб ўйлардим. Оллоҳ бизни унинг бало-сидан сақласин!»

Буларнинг барчаси ғийбатчини тасдиқлашга киради. Ғийбатни тасдиқлаш ҳам ғийбатдир. Ғийбат қилинаёт-ган пайтда жим туриш эса ғийбатчига шериклик ҳисоб-ланади. Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «(Ғийбат-ни) тингловчи ҳам ғийбатчининг биридир» (Табароний ривояти).

Оллоҳ рози бўлсин, Абу Бакр ва Умардан ривоят қилинади. Улардан бири бошқасига деди: «Фалончи жуда кўп ухлайди-да...»

Кейин улар Пайғамбар алайҳиссаломдан нон билан ейиш учун идом (ейимлик тури) сўрашди.

- Ҳозиргина едингиз, - дедилар Расули акрам.

- Нимани? - дейишди улар.

Шунда Расули акрам:

- Ҳа, ҳозир икковингиз биродарингизнинг гўштини едингиз, - дедилар» (Абу Аббос Дағулий ривояти).

Қара, Расули акрам икковини қандай жамлади? Ҳол-буки, улардан бири гапираётган, бошқаси эшитаётган эди.

Тингловчи ғийбатчи деган гуноҳни кўтармаслиги учун сўзи билан, агар нимадандир хавфсираса, қалби би-лан ғийбатни инкор қилиши лозим. Агар ғийбат гапи-рилаётган жойдан туриб кетишга ёки ғийбатни бошқа сўз билан кесиб қўйишга қодир бўлатуриб, шуни қил-маса, энди уни аниқ ғийбатчилар қаторида санаш ло-зим бўлади. Агар ғийбатчига тилида «жим бўл» деса-ю, дилида ғийбатга рағбат бўлса, бу мунофиқликка киради. Токи ғийбатни қалбдан ёмон кўрмас экан, ғий-бат гуноҳидан халос бўлолмайди. Шунинг учун ғийбат қилаётган кишига «жим бўл» деган маънода қўли би-лан ёки кўзи, қоши билан ишора этиб қўйиш кифоя эмас. Чунки бунда номи қораланаётган кишига нисба-тан таҳқир, нописандлик бор. Аслида, бу ҳолатда ғий-бат қилинаётган шахсга катта ҳурмат сезилиши ва очиқ, кескин сўзлар билан у ҳимоя этилиши керак.

«Кимки ёрдам беришга қодир бўлатуриб, мўминни хорласа, Қиёмат кунида Оллоҳ уни халойиқ олдида хор-лайди» деган мазмунда ҳам ҳадис бор. (Табароний ри-вояти).

Абу Дардо айтади: «Пайғамбар алайҳиссалом деди-лар: «Кимки биродарини ғийбат қилиб, унинг шаънини тўкса, Қиёмат кунида бу ғийбатчидан биродари ҳаққи-ни олиб бериш Оллоҳнинг зиммасида бўлади» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Яна айтилди: «Кимки биродарини ғийбатдан ҳимоя қилса, уни дўзахдан халос қилиш ҳаққи Оллоҳнинг зим-масида бўлади» (Аҳмад ва Табароний ривояти).

**Ғийбатни келтириб чиқарувчи сабаблар**

*Билгил!* Ғийбатнинг сабаблари кўп. Аммо улар-нинг барчаси ўн битта асосий сабаб остида жамлана-ди. Шулардан саккизтаси омманинг ҳаққига, учтаси диннинг ва хос кишиларнинг ҳаққига тегишлидир.

Омманинг ҳаққига тегишли сабабларнинг бирин-чиси - ғазабини босиш учун ғийбат қилиш. Яъни, ким-дир ғазабини келтирган бўлса, аламини олиш учун уни қоралайди. Баъзан нимадир тўсиқ бўлиб, ёмонлашга имкон бўлмайди, натижада ғазабини ичга ютади. Аф-сус, ичдаги алам гинага айланади, кейин кек сақлаш бошланади. Оқибат, бу кек-адоват унга ғазабини кел-тирган одамнинг фақат ёмон томонини эслатаверади. Демак, ғазаб ва кек сақлаш ғийбатни пайдо этувчи катта сабаблардан биридир.

Иккинчиси - гап-сўзи тенгдошлари, улфатларига мувофиқ келиш учун ғийбат қилиш. Яъни, уларнинг сўзини тасдиқлаш учун ғийбатларига қўшилиш. Чун-ки, уларнинг гапини инкор қилса ёки ўтирган жойи-дан туриб кетиб қолса, буни улар оғир олишади, ундан юз буришади. Бунинг олдини олиш учун у улфатлари-нинг сўзини маъқуллайди ва бу феълини муомала одо-бидан деб ҳисоблайди. Баъзан улфатлари кимдандир ғазабланса, қувончу ғамда уларга шериклигини намо-ён қилиб, у ҳам ғазабланишга мажбур бўлади. Кейин улфатларга қўшилиб, бемалол бировларнинг айб-нуқ-сонларини санашга ўтади.

Учинчиси - ниманингдир олдини олиб ғийбат қилиш. Масалан, биттаси яна бирининг сўзамоллигини, тилига эрк бериб, ҳурматли кишилар олдида унинг обрўсини тўкишини ёки қарши гувоҳлик беришини олдиндан се-зади. Бас, у обрўси тўкилишидан аввал ўзига қарши бе-риладиган гувоҳликнинг изини йўқотишга ҳозирлик кў-ради ва ўша тилига эрк берадиган кишини айблашга шошилади. Ёки кейин уни ёлғончига чиқариш учун бошида тўғри гапиради. Сўнг ўша рост гапини ёлғон билан асослаб, далил келтиради ва дейди: «Менинг ёлғон гапириш одатим йўқ. Сизларга борини айтган эдим, мана, айтганимдек бўлди...»

Тўртинчиси - бирор ишни ўзгага боғлаб ғийбат қилиш. Масалан, ёмон феълдан халос бўлмоқчи киши шу ёмонликни қилган бошқа бир кишининг

номини тилга олди. Ҳолбуки, унинг вазифаси ўзини ёмонлик-дан сақлаш эди, ёмонликни қилган кишини ошкор

қилиш эмас. Ёки бу ишда ўзининг узрли эканини бил-дириш мақсадида шеригининг номини тилга олади.

Бешинчиси  сохта ва ясама феъллари билан ўзга-ни ерга уриб, мақтанчоқлик билан ўзининг қадрини кўтариш мақсадида ғийбат қилиш. Масалан: «Фалон-чи жоҳил, фаҳми ўтмас, сўзлари заиф» - дейди ким-дир. Бу гапи билан у ўзининг афзаллигини, ундан кўра олимроқ эканини исботламоқчи бўлади. Ўзига кўрса-тилаётган ҳурматнинг унга бўлишини хоҳламагани учун уни камситади.

Олтинчиси - ҳасад туфайли ғийбат қилиш. Кўпинча одамларнинг мақтовига, муҳаббатига, ҳурматига сазо-вор киши ҳасадга нишон бўлади. Ҳасадгўйнинг назди-да: қанийди ўша киши бу неъматлардан маҳрум бўлса! Шунинг учун ҳасадгўй уни қоралашни мақсадига етиш-нинг ягона чораси деб билади. Оқибат, қаерда бўлма-син, юзини без қилиб, ўша кишининг обрўсини тўкаве-ради. То одамлар ўша кишини мақташдан ва ҳурмат қилишдан тийилмагунча, ҳасадгўй ишини давом этти-раверади.

Бу ғазаб ҳам эмас, кек-гина ҳам эмас, балки айни ҳасаддир. Ҳасад Оллоҳнинг ғазабига лойиқ гуноҳга са-баб бўлади.

Еттинчиси - ўйин-кулгу, ҳазил-мутойиба, вақт ўт-казиш баҳонасида ғийбат қилиш. Масалан, кимдир одамларни кулдириб, бировнинг айбини ошкор этади, олифталик билан унга тақлид ҳам қилиб қўяди.

Саккизинчиси - масхаралаш, истеҳзо ва таҳқир-лаш орқали ғийбат қилиш. Тўғри, баъзан бу хунук ҳолат масхараланаётган кишининг ёнида ҳам юзага чиқади. Нима бўлгандаям, бу феъл такаббурлик ва ўзгани таҳқирлашдан пайдо бўлади.

Диннинг ва хос кишиларнинг ҳаққига тегишли ғий-бат сабабларига келсак, улар яширин ва ўта нозикдир.

Бу сабаблар ёмонликдан иборат бўлиб, шайтон улар-ни яхшиликлар юзага чиқадиган жойга яширган. Яъни, шайтон ёмонликни яхшиликка қориштирган.

Диннинг ва хос кишиларнинг ҳаққига тегишли ғий-батнинг биринчиси  ажабланиш оқибатида рўй бера-ди. Масалан, дейди: «Фалончининг фалон ишидан та-ажжубдаман!» Албатта, у кимнингдир шариатга хи-лоф ишидан ажабланиши мумкин, лекин унинг исми-ни айтишга ҳаққи йўқ эди. Таажжубни изҳор қилар экан, шайтон бу ишни унинг тилига осонлаштириб қўйди ва у ғийбатчига айланди, ўзи ҳам билмасдан гуноҳкор бўлди.

Иккинчиси ачиниш, раҳм-шафқат билан боғлиқ. Масалан, айтади: «Фалончининг аҳволи танг, шўрлик-гина балога учрабди, унга ачиняпман!»

Биров учун ғам чеккани яхши. Лекин бу ғам ғамига сабаб бўлаётган кишининг исмини айтишга олиб бор-маслиги керак. Акс ҳолда, ғам чекувчи ғийбатчига ай-ланади. Ҳа, шайтон кутилмаган тарафдан келади ва хай-рнинг, яъни биров учун чекилган ғамнинг, раҳм-шафқ-атнинг савобини йўққа чиқаради.

Учинчиси Оллоҳ учун ғазабланиш билан боғлиқ. Масалан, кимнингдир гуноҳ қилганини кўриб ёки эши-тиб, ғазабланади, ғазаб устида гуноҳкорнинг исмини тилга олади. Аслида, ғазабини бировнинг исмини ай-тиш билан эмас, балки амри маъруф (яхшиликка бу-юриш) ва наҳй мункар (ёмонликдан қайтариш) билан, ўзганинг исмини яшириб ёки уни ёмонлик билан эс-ламасдан юзага чиқариш керак эди.

Омийлар нарида турсин, ҳатто олимлар ҳам бу учта сабабни пайқаб, идрок қилишга қийналадилар. Чун-ки, улар бу таажжуб, раҳм-шафқат ва ғазабни Оллоҳ учун бўляпти, деб ўйлайди.

Қораланаётган шахснинг номи тилга олинишига шун-чаки сабаб кўрсатиш нотўғридир. Балки шариатда рух-сат берилган, айтилмаса бўлмайдиган ҳолатлар бундан мустасно.

Омир ибн Воиладан ривоят қилинади: «Пайғамбар алайҳиссаломнинг ҳаётлик чоғлари эди. Тўпланиб тур-ган одамларнинг ёнидан бир киши салом бериб ўтди. Алик олишди. Кейин қавмдан биттаси:

- Мен Оллоҳ учун мана шу одамдан ғазабланаман, - деди.

- Қандай ёмон гапни айтдинг. Ҳозир уни хабардор қиламиз, - дейишди ўтирганлар ва у кишига ўзлари-дан вакил жўнатдилар.

Ғийбат қилинган кишига бу хабар етказилгач, у тўғ-ри Пайғамбар алайҳиссаломнинг ҳузурларига борди, эшитганларини айтди ва ғийбатчини ҳузурларига чор-лашни сўради. Ғийбат қилган киши чақиртирилиб, ун-дан айтган гаплари хусусида сўралди.

- Ҳа, шундай дедим, - деди у.

- Нега ундан ғазабланасан? - сўради Расули акрам.

- Мен унинг қўшнисиман, ишларидан хабардорман. Оллоҳга қасамки, мен унинг фарз намозидан бошқа на-мозни ўқиганини кўрмадим.

- Сўрангчи, эй Оллоҳнинг расули, бирор марта фарз намозини ўз вақтидан кечиктирганимни ёки таҳорат, рукуъ, саждаларни чала қилганимни кўрибдими? - деди ғийбатга учраган киши.

- Йўқ, кўрмадим, - жавоб берди ғазабланган киши ва сўзини давом эттирди.-Оллоҳга қасамки, мен унинг яхши ҳам, ёмон ҳам баравар рўза тутадиган ой (рама-зон) дан бошқа пайтда рўзадор бўлганини кўрмадим.

- Сўрангчи, эй Оллоҳнинг расули, ўша ойда бирор марта рўзани бузганимни ёки Рамазон ҳаққига зарра-ча хиёнат қилганимни кўрибдими?

- Йўқ, - деди ғазаб қилган киши ва даъвосида да-

вом этди. Оллоҳга қасамки, мен унинг яхши ҳам, ёмон ҳам берадиган закотдан ташқари бирор тиланчи ё мискинга Оллоҳ йўлида ўз молидан инфоқ қилгани-ни кўрмадим.

- Сўрангчи, эй Оллоҳнинг расули, закотни кам бер-ганимни ёки ундан умидвор одамга бахиллик қилганимни кўрибдими ?

- Йўқ, - деб жавоб берди у.

Шунда Расули акрам ғазаб қилган кишига қарата:

- Тур, (кет) шоядки, у сендан яхшироқдир, - деди-лар» (Имом Аҳмад ривояти).

**Тилни ғийбатдан тийиш йўллари**

*Билгин!* Ёмон хулқларнинг барчаси илм ва амал маъ-жуни (қоришмаси) билан муолажа қилинади. Барча ил-латнинг давоси ўша иллатни келтириб чиқарган сабаб-нинг зиддини юзага чиқариш билан амалга ошади.

Тилни ғийбатдан тийишнинг икки йўли бор: умумий ва тафсилий.

Умумийси шуки, киши ўз ғийбати билан Оллоҳнинг нафратига учрашини, Қиёмат кунида топган савобла-ри бекор бўлишини билади. Чунки у кимнингдир шаъ-нига тегди - ғийбат қилди. Энди бу ғийбати Қиёматда унинг хайр амаллари ғийбат қилинган кишига ўтиб кетишига сабаб бўлади. Агар хайр амаллари бўлмаса, рақибининг гуноҳлари унга юкланади. Лекин шу би-лан иш тугамайди. Улуғ ва қудратли Оллоҳнинг қаҳрига йўлиқади, Оллоҳнинг наздида жасадни ейувчига ўхша-тилади. Тарозунинг гуноҳлар турган палласи савобла-ридан оғир келиб, банда дўзахга киради. Баъзан ғий-бат қилинган кишининг битта ёмонлиги ғийбатчига ўтиб, тарозуни босади ва шу сабаб ғийбат қилган киши жа-ҳаннамга киради.

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Қуруб-қақшаб



ётган нарсага теккан олов банданинг савобларини куй-диришда ғийбатдан тез эмас!»

Ўз айби ҳақида фикр қилиш, ўздан айб ахтариш, агар топса, уни тузатиш билан банд бўлиш ҳам ғийбат-дан тиядиган хусусиятдир. Пайғамбар алайҳиссалом ай-тдилар: «Ўзининг айби одамларнинг айбидан чалғитган киши нақадар яхши!» (Баззор ривояти).

Киши ўзидан қанчалик кўп айб топса, ўзгани айб-лашдан шунчалик ҳаё қилмоғи лозим. Негаки, сен бу айблардан қутулишга қанчалик ожизлик қилаётган бўл-санг, балки у ҳам сенга ўхшаб айбларидан халос бўлол-маяпти.

Булар банданинг ихтиёрига боғлиқ феълларидаги айбни ғийбат қилиш ҳақидаги гаплар эди. Хўш, банда-нинг ихтиёрига боғлиқ бўлмаган, яъни яратилган си-фатлардан айб ахтаришни қандай изоҳлаш мумкин?

Оллоҳ халқ этган нарсани мазаммат қилиш Оллоҳни мазаммат қилишдир. Шундай экан, яратилган нарсадан айб қидириш, Яратувчидан айб қидириш бўлади.

ҲИКОЯ қилинишича, донишманд кишига биттаси:

- Эй юзлари хунук! - дебди.

- Юзимни яратиш менга топширилмади, уни чи-ройли қилсам, дея жавоб берибди донишманд у ким-сага.

Агар банда ўзидан айб қидирсаю, тополмаса, Ол-лоҳ таологa шукр қилсин. Нафсини гуноҳларнинг улуғи билан булғамасин. Зеро, одамларни ғийбат қилиш, ўлим-тик гўштини ейиш гуноҳларнинг улуғидир.

Янада тўғрироғи, агар инсоф қилинса, ўзини айбу нуқсондан холи деб ўйлаш-жаҳолат, ўзини танимас-ликдир. Бу ҳам катта гуноҳ саналади.

Ғийбатдан сақланишнинг яна бир йўли, бировга ғий-бат билан озор етказишни, худди, ўзингга биров ғий-бат билан озор етказаётгандек билишдир. Негаки, ўзи-

нинг ғийбатга нишон бўлишига рози бўлмаган киши, бошқанинг ҳам ғийбатга учрашига рози бўлмаслиги айни адолатдир.

Тилни ғийбатдан тийишнинг умумий йўли мана шу. Энди бунинг тафсилий йўлини изоҳлайлик. Тилни ғийбатдан тийишнинг тафсилий йўли ғийбатга ун-довчи сабабларни ўрганишдан иборат. Чунки, иллат муолажаси иллатни келтириб чиқарган сабабни ке-сиш билан амалга ошади.

Ғийбатни келтириб чиқарувчи сабаблардан бири ғазабдир. Ғазабдан қутулиш учун шундай тўхтамга келиб олиш лозим: «Агар ғазабим сабаб бўлиб уни ғийбат қилсам, балки, ғийбатим сабаб Оллоҳ ҳам менга ғазабини ёғдирар. Оллоҳ мени ғийбатдан қайтарган. Бас, мен ғазабдан тушдим. Энди менга ғазаб ёлқин-лари ҳечдир!»

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Жаҳаннамда бир эшик бор. У эшикдан фақатгина Оллоҳ таологa итоат-сизлик қилиб, ғазабини тия олмаганлар киради» (Баз-зор ва Ибн Абу Дунё ривояти).

Расули акрам дедилар: «Ким Парвардигоридан қўр-қса, тилини тийиб, ғазабини босади» (Дайламий ри-всяти).

Пайғамбар алайҳиссалом дедилар: «Кимки ғазаб қилишга қодир бўлатуриб, ғазабини тийса, Қиёмат ку-нида Оллоҳ таоло бутун халойиқ олдида уни чорлаб, унга хоҳлаган ҳурни танлаш ихтиёрини беради» (Абу Довуд ва Термизий ривояти).

Пайғамбарларга нозил бўлган баъзи китобларда ай-тилган: Эй Одам фарзанди, ғазабланган пайтингда мени зикр қил, ғазабланганимда сени зикр қиламан. Ҳалока-тимга дучор қилаётган кимсалар ичида сенга нажот бе-раман.

Ғийбатни келтириб чиқарувчи сабаблардан бири-

ни сўзи улфатларига мувофиқ келиш учун ғийбат қилиш, яъни уларнинг сўзини тасдиқлаш учун ғийбатларига қўшилиш, деган эдик. Бу иллатнинг муолажаси шундай фикрга келиш билан бошланади: «Агар бандаларнинг розилиги йўлида кимгадир Оллоҳнинг нафрати ёғилишини хоҳласам, менинг ўзимга Оллоҳ таоло-нинг ғазаби ёғилмайдими?! Уловни улуғлаб, эгасини таҳқирлашга нафсинг рози бўладими?!. Махлуқларнинг розилиги деб Яратувчингни унутяпсан. Аслида, Оллоҳ учун ғазабланишинг керак эмасмиди?! Улфатларга қўшилиб кимнидир ёмонлик билан тилга олиш ўрнига Оллоҳ учун бундай дўстлардан нафратланишинг ло-зим эди. Чунки улар гуноҳларнинг энг ёмони билан Парвардигорига осий бўлдилар. Гуноҳларнинг энг ёмони ғийбатдир».

Бировнинг номини тилга олишга ҳожат йўқ пайтда  ўзини оқлаш учун кимнидир хиёнатда айблаш ҳам ғий-батга сабаб бўлувчи иллатдир. Бу иллатнинг давоси Яра-тувчи Зотнинг қаҳри махлуқларнинг қаҳридан қаттиқ эканини англаш билан амалга ошади. Сен бу ғийба-тинг билан Оллоҳнинг ғазабига учрашинг аниқ. Аммо бу ғийбатинг билан одамларнинг ғазабидан қутила-санми ё қутилмайсанми буни аниқ билмайсан. Дунёда етадиган бир зарардан қўрққан ҳолда охиратингни, топган савобларингни куйдиришинг, бандаларнинг на-сия нафратидан қутилишни кутиб, Оллоҳнинг накд нафратига тутилишинг - мана шу ҳақиқий жаҳолат, ҳақиқий хорликдир.

«Фалончи еди-ку!» деб ҳаром ейишинг, «фалончи олди-ку!» деб султоннинг молини олишинг ҳам жаҳо-латдир. Чунки, сен эргашиш лозим бўлмаган одамга эргашдинг. Ҳолбуки, Оллоҳ таолонинг амрига хилоф йўл тутган кишига, ким бўлишидан қатъи назар, эрга-шилмасди. Фалончи ўзини ўтга урди, деб сен ҳам ўтга

кирмайсан-ку! Агар шундай қилсанг, бу энди аҳмоқ-лигингдан. Демак, бу ишинг билан сен кимнидир ғий-бат қиляпсан ва унга аҳмоқлигингни ҳам қўшиб қўяп-сан. Сен бамисоли эчкига эргашган қўйсан. Эчки тоғ чўққисидан ўзини пасгга улоқтирди. Қўй ҳам унга эр-гашиб, ўзини пастга отди. Агар қўйга забон берилга-нида, узрини шундай изҳор қилган бўларди: «Эчки мендан чиройли, у ўзини ҳалок қилди, мен ҳам унинг қилганини қиламан».

Албатта сен бу қўйнинг нодон-лигидан кулган бўлардинг. Ҳолбуки, сен ўша қўйнинг ҳолига тушгансан. Энди ҳам ажабланиб, ўзингнинг ус-тингдан ўзинг куласанми?!

Мақтаниш ва ўзингни оқлашни қасд этиб, кимни-дир ерга уриш эвазига фазилатингни намоён этиш ил-латига келсак, бу дардни шундай тўхтамга келиш би-лан муолажа қиласан: бировни ерга уриб, қандай фа-зилатли бўлишим мумкин? Бу билан Оллоҳнинг олди-даги фазлимни йўқотаман-ку! Шу билан бирга одам-ларнинг сени фазилатли деб ҳисоблашлари ҳам ха-тардан холи эмас. Уларнинг сенга бўлган ишончлари ноқис. Агар бировларни ерга уриш эвазига қадрингни кўтараётганингни билиб қолишса, бўларинг бўлади. Сен Парвардигоринг ҳузурида аниқ бор нарсани банда-ларнинг ҳузурида бўлиш ё бўлмаслиги гумон нарсага сотдинг. Гарчи одамларни фазилатингга ишонтира ол-сангда, Оллоҳдан келадиган бирорта нарсадан улар сени халос қилолмайди.

Бировни ҳасад туфайли ғийбат қилсанг, иккита азоб ичра қоласан: кимгадир берилган дунё неъматини кў-ролмай, бу дунёда ҳасад ўтида қовриласан ва охиратда жаҳаннам оловида ёнасан. Демак, дунё ва охиратингга зиён етказдинг, ўзингни иккита жазога дучор қилдинг. Ҳасад қилган кишингга зарар бераман деб, нафсингга зарар етказдинг ва ҳасад қилган кишингни ғийбат этиб,

савобларингни унга ҳадя қилдинг. Унга дўст бўлдинг ўзингга душман. Қилган ғийбатинг унга эмас, ўзингга зиён етказди. Яхшиликларинг унга ўтди ёки унинг гу-ноҳлари сенга юкланди. Сен шу тарзда бузғунчи ҳасад-га аҳмоқлик жаҳолатини қўшдинг. Кўпинча сенинг ҳаса-динг ҳасад қилинаётган кишининг фазилатини ёйишга сабаб бўлади:

*Сен қанча ичкари кирма, бекинма,*

*Оллоҳнинг хоҳиши - очиқ дарвоза.*

*Сен қанча яширган фазилатингни Ҳасадгўйнинг тили қилар овоза.*

Бировни ўзи йўғида масхара қилиш ҳам ғийбатга сабаб бўлувчи иллатлардандир. Бунда сен кимнидир одамлар олдида таҳқирлайсан. Энди сен ўзингни худ-ди шундай ҳолатда Оллоҳ таолонинг ҳузурида, фа-ришталарнинг, пайғамбарларнинг олдида масхарала-нишингни кўз ўнгингга келтир. Агар Қиёмат кунидаги ҳасратингни, сен истеҳзо қилган кишининг гуноҳи сенга юкланган, жаҳаннамга ҳайдалган кунингдаги хижола-ту хорлигингни фикрлай олсанг, бу ўй дўстини масха-ра қилаётган кишини, яъни сени даҳшатга соларди! Агар ўзингни таниганингда ўзинг ўзингнинг устингдан кулган бўлардинг. Чунки сен уни бу дунёда бир неча одамлар олдида масхара қилдинг ва ўзингни охиратда улкан шармандаликка дучор этдинг. У Қиёмат кунида халойиқ олдида қўлингдан ушлаб, гуноҳларини елкан-гга ортиб, эшакни оловга ҳайдаган каби сени ҳайдай-ди. Истеҳзо қилиб устингдан кулади. Шармисорлигинг унга қувонч бағишлайди. Оллоҳ

таолонинг сени мағ-луб этиш учун унга берган ёрдамидан, сендан олган интиқомидан сururга тўлади.

Қандайдир ташвишга тушган одамга раҳми келаёт-ганини билдириб, унинг номини тилга олиб қўйиш ҳам ғийбатга киради, деган эдик. Биров учун ғам чекка-нинг яхши. Лекин айни ҳолатда иблиснинг сенга ҳаса-ди келади ва йўлдан уришга ҳаракат қилади. Иблис сендан шундай сўзларни гапиришингни сўрайдики, шу сўзлар туфайли раҳм-шафқатингдан ҳам каттароқ ях-шиликларинг ўша раҳм қилинаётган кишига ўтиб ке-тади. Шундай қилиб у эмас, сен раҳм-шафқатга муҳ-тож кишига айланасан. Чунки ажрдан маҳрум бўл-динг, савобларинг камайди.

Шунингдек, Оллоҳ учун ғазабланиш ҳам ғийбатни пайдо қилмайди. Лекин шайтон ғазаб туфайли топган савобингни бекор қилиш учун сенга ғийбатни чиройли қилиб кўрсатади ва ғийбатинг сабаб сени Оллоҳнинг ғазабига дучор этади.

Қачонки, кимнингдир ҳаққа хилоф ишидан ажабла-ниш сени ғийбатга бошласа (яъни, унинг номини тилга олиб қўйсанг), дарҳол ўзингга боқ, ўз нафсингдан ажаб-лан! Қара, бировнинг дини ёки дунёсини деб ўзингни ва динингни қандай ҳалок қиляпсан? Қара, шунча қил-санг ҳам дунё жазоларидан омон эмассан! Ажаблан-ган бўлиб биродарингнинг шаънини қандай тўккан бўлсанг, ҳали Оллоҳ таоло сени шундай шарманда қилади!

Хуллас, бу барча иллатларнинг давоси - маърифат, улуғ ва қудратли Зотни танимоқдир. Улуғ ишлар иймон билан юзага чиқади. Бас, бу айтилганларга ким кучли иймон билан ёндошса, шак йўққи, унинг тили ғийбат-дан тийилади.

**Қалб ғийбати ҳаром**

*Билгин!* Бадгумонлик ёмон сўз каби ҳаромдир. Дил-даги гумон худди бировга яна бировнинг ёмонликла-рини тил билан етказганингга ўхшайди. Биродаринг ҳақида ёмон гумонга борганингни «шунчаки ўйладим»

деган сўзларинг билан оқлай олмайсан. Бу ерда гап қалбнинг ёмонликка боғланиши, бировни ёмон деб ҳукм қилиш устида бормоқда. Албатта, гоҳида инсон хоти-рига кимдир ҳақида кутилмаган ўйлар, баъзи иккила-нишлар келиб қолади. Буни ёмон бадгумонлик билан аралаштирмаслик керак. Ёмон гумон шундай нарсаки, нафс унга суянади, қалб унга мойил бўлади.

Оллоҳ таоло дейди: **«Эй мўминлар, кўп гумон** (ла-р)**дан четланинглар! Чунки айрим гумон**(лар) **гунох-дир!»** (Ҳужурот, 12).

Бадгумонликнинг ҳаром қилинишига сабаб - қалб сирларини ғайбларни билгувчи Зотдан бошқа ҳеч ким билмайди. Кўзинг билан кўрмагунча биров ҳақида ёмон гумонга боришга ҳаққинг йўқ. Бу борада «миш-миш»у тахминлар қабул қилинмайди. Модомики, кўзинг би-лан кўрмаган, қулоғинг билан эшитмаган нарса хусу-сида шубҳага бораётган экансан, билгинки, бу

гумон-ни шайтон қалбингга ташлаган. Шундай экан, сен да-рҳол шайтонни ёлғончига чиқар. Чунки у фосиқлар фосиғидир.

Оллоҳ таоло айтди: «Эй мўминлар, агар сизларга бир фосиқ кимса бирон хабар келтирса, сизлар (ҳақиқий аҳволни) билмаган ҳолингизда бирон қав-мга мусибат етказиб қўйиб, қилган ишларингизга афсус-надомат чекиб қолмасликларингиз учун (у фосиқ кимса олиб келган хабарни) аниқлаб, текши-риб кўринглар» (Ҳужурот, 6).

Ҳа, иблисни ёлғончига чиқариш лозим. Агар бир нарса хусусида ёмон гумонда бўлишга қандайдир са-баб топилсаю, шу билан бирга яхши гумоннинг ҳам эҳтимоли бўлса, дарҳол ёмон гумонни тасдиқлашинг жойиз эмас. Масалан, бир кишининг оғзидан хамр-нинг (ичкилик) ҳиди келди. Дарров ундан нафратла-нишга ўрин йўқ. Балки у ўша нарса билан оғзини чай-

гандир, тупуриб ташагандир, ичмагандир. Балки уни кўтаришга мажбур қилингандир. Буларнинг барчаси мумкин бўлган ишлар. Бир мусулмон ҳақида дарров ёмон гумонга бориш нотўғри. Пайғамбар алайҳисса-лом айтдилар: «Албатта Оллоҳ мусулмонга мусулмон-нинг қонини, молини ва у ҳақда ёмон гумонга бориш-ни ҳаром қилди» (Байҳақий ривояти).

Гумон учун қандайдир асос бўлиши керак. Акс ҳолда ёмон гумон васвасаси сени хатарга солиб қўяди. Бундай ҳолга тушиб қолсанг, ёмон гумонни ўзингдан узоқлаштиришинг, ичингда: бу гумоннинг қандайли-ги менга ноаён, балки яхшидир, балки ёмондир, мен уни билмайман, деган қарашни қарор топдиришинг лозим.

*Қалбнинг ғимирлаётган гумон ва шубҳалар билан келишуви қандай бошланади, унинг белгилари борми?* -деб сўрасанг, билгилки, ёмон гумон қалбни доимги мўъ-тадил ҳолатидан чиқаради. Натижада безовта қалб бор-ган сари бегоналашиб, олдинги мўътадил ҳолатдан қочадиган, уни оғир санайдиган, унинг риоясига юр-майдиган бўлиб қолади. Мана шулар қалбда гумон би-лан келишув бошланганининг аломатлари ва гумон-нинг қалбга маҳкам ўрнашаётганидир.

Ёмон гумондан қутилишнинг йўли - на феъл билан, на қалб билан, на аъзолар билан гумонни тасдиқла-маслик. Шайтон озгина ҳийла билан қалбни бузиб, сенга одамларни ёмон кўрсатиб қўяди ва шу ҳам ет-магандек: буларнинг барчаси сенинг улардан устунли-гинг, зийраклигинг, ўткир фаҳминг, закийлигинг ту-файлидир, деб ичингга ғулув ҳам солади. Албатта мў-мин Оллоҳ таолонинг нури билан боқади, шайтоннинг фириблари ва зулматини кўради.

Одил киши сенга бир нарса ҳақида хабар берсаю, гумонинг уни тасдиқлашга мойил бўлса, узрлисан. Чун-

ки уни ёлғончига чиқарсанг, одиллик деган тушунчани менсимаган бўласан. Аслида унинг хабарини ёлғон де-ган гумонга боришинг ҳам бадгумонликдир.

Бирининг гапи билан дарҳол гумонни яхши томонга буриб, бошқасининг гапи билан дарҳол ёмон гумонга боришинг дуруст эмас. Текшириб кўр: сенга хабар ет-казаётган бу киши билан ёмонланаётган киши ўртасида ўзаро адоват, ҳасад, гина-кудурат йўқми? Балки шу сабаблар туфайли туҳматга йўл очилгандир?!

Шариат, гарчи одил бўлса ҳам, отани боласига гу-воҳлик беришдан ва душманнинг гувоҳлигидан қай-тарди. Демак, хабар етказаётган одам одил бўлса ҳам дарров уни тасдиқламасдан, ёлғончига ҳам чиқармас-дан бир фурсат кутиб, ўзингга ўзинг шундай демоғинг лозим: бу киши хабар бераётган одамнинг ҳоли Оллоҳ таолога аён, унинг ишларидан мен бехабарман, бас, шундай экан, бу ёмонланаётган одам менинг наздимда олдин қандай бўлса, ҳозир ҳам шундай...

Баъзан хабар етказаётган одам кўринишдан адо-латли, у билан хабар берилмиш киши орасида ҳеч бир адоват йўқдек бўлиб кўринади. Кейинроқ эса унда одамларнинг ёмон томонларини топиб, уни овоза қилиб юриш одати борлиги сезилиб қолади. Демак, кўри-нишга алданмаслик керак, оқибат муҳим.

Ғийбат қилувчи фосиқдир. Агар сенга хабар етка-заётган одамнинг ғийбат қилиш одати бўлса, унинг гу-воҳлиги ўтмайди. Лекин одамлар ғийбатга шунчалик одатланиб кетишганки, улар бир-бирининг шаъни топ-талишига бефарқ.

Қачонки бир мусулмонга нисбатан хаёлингдан ёмон гумон ўтса, шу заҳоти унга ён босиб, ички меҳрингни уйғотмоғинг, чуқур бир ғамхўрлик билан у мусулмонга хайрли дуоларни кўпайтирмоғинг керак. Шунда бу феъ-лингдан шайтон ғазабланади, яна дуо ва ғамхўрлик

билан машғул бўлиб қолишингдан қўрқиб, энди гумон билан сени фитнага солишдан четланади.

Агар бир мусулмоннинг хатосини аниқ билсанг, ёнида ҳеч ким йўқ, ёлғиз пайтида унга насиҳат қил. Шайтон-нинг ҳийласига учма, шайтон уни ғийбат қилишингни хоҳлайди. Панд-насиҳат берар экансан, нуқсонини бил-дириб қўяётганингдан ичингда сурур сезсанг, бераёт-ган ўгитларинг билан ўзингни улуғ санаб, уни камсит-санг ва бундан фахр ҳиссини туйсанг, яхшиси, бу панд-насиҳатингдан кеч! Кимнидир гуноҳдан қайтараётган экансан, буни қувнаб эмас, ғам билан изҳор қил. Нега-ки, унинг қилган гуноҳи туфайли гўё сенинг динингга нуқсон етди, хастага ўхшаб қолгансан, дард эзаяпти. Шунинг учун ҳам унинг насиҳатингсиз гуноҳни тарк этиши насиҳатинг туфайли гуноҳни тарк этишидан сенга суюклироқ бўлмоғи лозим. Агар шу ҳолатни сақлол-санг, бир амалда учта ажрни - насиҳат, ғамхўрлик ва кўмак ажрини жамлаган бўласан.

Бировнинг орқасидан жосуслик қилиб юриш ҳам ёмон гумон меваларидандир. Гумон билан қаноатлан-маган қалб гумонини ростга

айлантириш мақсадида далил қидиради, натижада жосуслик билан машғул бўлади, ҳатто бутун вақтини шунга сарфлайди.

Оллоҳ таоло: «(Ўзгаларнинг айблари ортидан) **жосуслик қилиб юрманглар»** (Ҳужурот, 12) дея битта ояти каримасида ғийбат, ёмон гумон ва жосуслик қилиб юришдан қайтарган. Тажассус (жосуслик қилиб юриш)

- Оллоҳ бекитган нарсани очишга ҳаракат қилиш би-лан изоҳланади. Ўзгаларнинг айблари ортидан жосус-лик қилиб юрувчи киши гўё Оллоҳ ёпиб қўйган пар-дани очмоқчи бўлаверади. Модомики, бу парданинг очилмаслиги унинг қалби учун ҳам, дини учун ҳам манфаатлироқ эди.

**Ғийбатнинг узрли ўринлари**

*Билгин!* Ғийбатга қай ҳолатда рухсат берилган? Қачонки, шариатга мувофиқ мақсадингга эришиш учун кимнингдир қилмишини айтишдан бошқа чора қолма-ганида. Ушбу ҳолатда гапирувчидан ғийбат гуноҳи со-қит бўлади. Бундай узрли ўринлар олтитадир.

Биринчиси, зулмдан шикоят қилиш. Масалан, биров ўзи зулм кўрмаган ҳолда қозини золим, хиёнатчи, пора-хўр деса, у ғийбатчи ва гуноҳкор бўлади. Аммо қозидан зулм кўрган бўлса, унинг золимлиги хусусида султонга шикоят қилишга ҳаққи бор. Негаки, ҳаққини тўла ун-дириб олишга унда шундан бошқа чора қолмади.

Пайғамбар алайҳиссалом: «Албатта сўз ҳақдор-никидир!» - деганлар (муттафақун алайҳ). Яна айт-ганлар: «Бойнинг (ҳақдор ҳаққини) пайсалга солиши зулмдир».

Иккинчиси, истиъонат. Яъни, мункар ишни ўзгар-тириш мақсадида ёрдам сўраш. Дейлик, кимдир ша-риат инкор этган ишни қилаяпти. Уни бу ишдан фақат битта одам қайтариши мумкин. Ўша одамга ҳалиги ки-шининг қилмишидан хабар бериш ғийбат саналмайди.

Умар розийаллоҳу анҳуга Шомда Абу Жандалнинг ичкиликка берилиб кетгани ҳақидаги хабар етди. Шунда Умар розийаллоҳу анҳу Ғофир сурасидан қуйидаги оят-ларни келтириб, мактуб битди: **«Ҳо, Мим.** (Ушбу Қуръ-он) **Қудратли ва билгувчи, гуноҳни мағфират қил-гувчи, тавба-тазарруни қабул қилгувчи, азоби қаттиқ ва инъом-эҳсон эгаси бўлмиш Оллоҳ томонидан но-зил қилинган Китобдир»** (1 —3 -оят).

Ўшанда Умар розийаллоҳу анҳу бу хабарни етказ-ган одамни ғийбатда айбламади. Чунки хабарчининг мақсади Абу Жандални мункар ишдан қайтариш эди. Абу Жандалга эса Умар ибн Хаттобдан бошқанинг насиҳати фойда бермасди.

Учинчиси, фатво сўраш. Масалан: «Отам ёки хоти-ним ё акам менга зулм қилди. Бу зулмдан халос бўлиш йўлини кўрсатинг» деган мазмунда муфти ҳузурига фатво сўраб бориш каби. Албатта бу ҳолатда: «Отаси-дан ёки акасидан ё хотинидан зулм кўрган киши ҳақида нима дейсиз?» дея ишора

билан гапириш янада тўғри-роқ бўлади. Лекин маълум даражада аниқлик билан айтишга ҳам рухсат берилган. Ҳинд бинти Утбадан ривоят қилинади. «У Пайғамбар алайҳиссаломга эри-дан шикоят қилди: «Абу Суфён бахил киши. Бергани на менга, на боламга кифоя қилади. Молидан унга бил-дирмасдан олсак бўладими?» «Ўзингга ва болангга ки-фоя қиладиган даражада яхшилик билан олавер» -дедилар Пайғамбар алайҳиссалом» (муттафақун алайҳ).

Ҳинд бинти Утба бахиллик ва зулм қилган киши-нинг номини очиқ келтирди. Пайғамбар алайҳиссалом уни бу ишдан қайтармадилар. Чунки Ҳинд бинти Утба фатво сўраётган эди.

Тўртинчиси, мусулмонни ёмонликдан огоҳлантириш. Масалан, бидъатчи ёки фосиқ бир кимсаникига тарад-дудланаётган олим одамни кўриб қолдинг. Модомики у бораётган жойидаги кимсанинг бидъатчи ё фосиқ-лигидан бехабар экан, сен уни бу хавфдан огоҳ эти-шинг керак. Шунингдек, уйланиш, турмуш қуриш, омо-нот қўйиш масаласида маслаҳат сўраган кишига ҳам ғийбат мақсадида эмас, балки хайрихоҳлик қилиб бил-ганингни айтмоғинг лозим. Агар маслаҳат сўраган одам маслаҳат берувчининг «у сенга лойиқ эмас» деган сўзи билан никоҳни қолдириши аниқ бўлса, маслаҳат бе-рувчи айни сўзларни оширмасдан ва камайтирмасдан айтиши вожиб. Агар айни маънони кенгроқ ва очиғроқ айтмагунча маслаҳат сўровчи қароридан тийилмасли-ги маълум бўлса, маслаҳат берувчи бор гапни очиқ-ойдин айтиши лозим бўлади. Чунки Расулуллоҳ сол-

лаллоҳу алайҳи васаллам айтганлар: «Фожирнинг фо-жирлигини билдириб қўйишдан чўчияпсизми?! Уни фош қилинглар, одамлар фожирни танисин. Унинг фисқу фужурини ошкор қилинг, одамлар фожирдан ҳазар қилсин» (Табароний ва Ибни Ҳиббон ривояти).

Айтишадики, уч кишини гапириш ғийбат ҳисоб-ланмайди: золим имомни, бидъатчини ва бузуқлиги би-лан танилган кимсани.

Бешинчиси, қайсидир жисмоний нуқсони билан ла-қабланган инсоннинг шу лақаби билан танилиши. Ма-салан, Аъмош (шабкўр), Аърож (чўлоқ) дейилгани каби. Шунинг учун: «Абу Зинод Аърождан», «Салмон Аъмош-дан ривоят қилди» деган сўзларда гуноҳ йўқ. Уларни танитиш зарурати бўлгани туфайли уламолар шу шак-лни қўллаганлар. Қолаверса, улар лақаб билан танил-гани учун ҳам лақаби айтиб чақирилишида номаъқул-лик кўришмаган.

Албатта, агар жисмоний камчилигини ўнглаб айтиб танитиш имкони бўлса, шуниси яхшироқ. Мисоли, кўзи ожиз кишига «басир» (кўзи ўткир) дейилгани каби.

Олтинчиси, доимо ўзининг фосиқлигини ўзи ошкор қилиб юриши. Масалан, хунаса, фоҳиша ўзининг бу-зуқлиги, арақхўр ўзининг кайф-сафоси, босқинчи ўзининг зўравонлиги билан мақтаниб юргани каби. Бун-дай фосиқлар ўзининг бузуқлигини ўзлари ошкор қилишдан ёки уни бошқалар тилидан айтилишидан ор қилишмайди. Шундай экан, уларни гапиришинг гуноҳ эмас.

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Кимки юзи-дан ҳаё пардасини улоқтирган экан, энди унинг учун ғийбат йўқ» (Яъни, энди у ҳақда қанча гапирилса ҳам ғийбат саналмайди) (Ибн Адий ривояти).

Умар розийаллоҳу анҳу: «Фожирга ҳурмат йўқ!» деган ва бу сўзлари билан қилган фисқу фужурини яширмасдан ошкор этиб юрадиган кимсани назарда тутган. Чунки киши содир этган гуноҳининг ошкор бўлишидан уялиб, уни бекитар экан, у ҳали ҳурматга лойиқдир.

Солт ибн Ториф дейди: «Ҳасан Басрийдан сўрадим:

- Ўзининг бузуқ ишларини ошкор қилиб юрган фосиқ кишининг қилмишларини айтсам, ғийбат бўл-майдими?

- Йўқ, ғийбат бўлмайди, чунки унинг ҳурмати йўқ».

Ҳасан Басрий деди: «Уч кишини гапириш ғийбат

саналмайди: ҳавойи нафсига қул кишини; бузуқликла-рини ошкор қилиб юрадиган фосиқни; золим имомни». Буларнинг учаласи ҳам қилмишларини зоҳир қилиб юрадилар, ҳатто улар билан фахранадилар ҳам. Қилмишларини овоза қилишни хоҳлаган кимса қана-қасига уларнинг ошкора бўлишини ёқтирмаслиги мум-кин?! Аммо ўзини ўзи ошкор қилиб юрувчилардан бо-шқасини айтиш ғийбатдир.

Авф ҳикоя қилади: «Ибн Сириннинг олдига кир-дим. Унинг ҳузурида Ҳажжож хусусида гапирдим. Шунда Ибн Сирин: «Албатга Оллоҳ зулм қилгани учун Ҳажжождан мазлумнинг интиқомини олгани каби Ҳаж-жожни ғийбат қилгани учун ғийбатчидан Ҳажжож-нинг интиқомини оладиган ҳакиму одил Зотдир. Ал-батта эртага Оллоҳ таоло ҳузурида Ҳажжожнинг гу-ноҳи сен айтганингдан кўра кичикроқ бўлиб чиқса, Ҳажжожнинг энг оғир гуноҳига бериладиган азобдан ҳам шиддатлироқ азобга йўлиқасан» - деди.

**Ғийбатнинг каффорати**

*Билгин!* Ғийбат қилиб қўйган киши қилмишидан пушаймон бўлиши, афсус-надомат чекиб, тавба қили-ши лозим. Бу билан у Оллоҳнинг ҳақини адо қилган бўлади. Кейин ғийбат қилинган кишига ғийбат қилиб

қўйганини билдириб, бу қилмиши учун кечирим сўра-ши керак. Шунда у гуноҳ зулматидан чиқади. Кечирим сўрар экан, ҳақиқатда қилмишидан пушаймон, ҳазин ҳолатда бўлиши лозим. Чунки баъзан тақвосини на-мойиш қилиш учун кечирим сўрайдию, ичида пушай-монлик бўлмайди. Натижада яна шу гуноҳни такрор-лайди.

Ҳасан Басрий: «Ғийбат қилиб қўйган киши кечи-рим сўрамаса ҳам, ғийбат қилинган киши учун Оллоҳ-дан мағфират тилаши кифоядир»-дейди. Бунга Анас ибн Моликдан ривоят қилинган ушбу ҳадис далил қилиб келтирилади: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васал-лам айтдилар: «Бировни ғийбат қилиб

гуноҳга ботган кишига ғийбат қилинган кишининг ҳаққига истиғфор айтиш каффарот бўлади» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Мужоҳид дейди: «Биродарининг гўштини еган (яъни, ғийбат қилган) кишининг каффароти биродарини мақ-таб, унинг ҳаққига хайрли дуолар қилишдир».

Ато ибн Абу Рабоҳдан: «Ғийбатдан қандай тавба қилинади? - деб сўралди. «Ғийбат қилинган дўстинг олдига бориб, унга: сен ҳақда ёлғонни гапирдим. Сен-га зулм қилдим, ёмонлик қилдим. Хоҳласанг ҳаққинг-гни ол, хоҳласанг мени кечир...» дейсан, деди Ато ибн Абу Рабоҳ.

Мана шуниси тўғрироқдир. «Ғийбатни ҳеч қандай эваз билан оқлаб бўлмайди, қилган ғийбатини мол бе-риб кечирилишини сўраш мумкин эмас» деган гап за-ифдир. Ғийбат туфайли киши таҳқирланади, унинг шаъ-нига тегилади. Шу қилмишига жазо сифатида етказган маънавий зарари учун моддий нарса талаб қилиниши мумкин.

Пайғамбар алайҳиссаломнинг шундай деганлари ри-воят қилинади: «Кимки биродарининг шаънига ёки мо-лига нисбатан зулм қилган бўлса, динору дирҳам фой-

да бермайдиган, қилган савоб ишларидан (мазлум би-родарига) олиб бериладиган, агар савоблари қолмаса, биродарининг гунохлари унга юкланадиган ва гуноҳ-лари устига гуноҳлар қўшиладиган Кун келмасидан олдин қилган зулми учун биродаридан кечирим сўра-син» (муттафақун алайҳ).

Ойша розийаллоҳу анҳо бир хотин яна биттасига: «Бу пакана экан» деганида: «Сен уни ғийбат қилдинг, кечирим сўра» - деди. Демак қодир бўлса, кечирим сўрасин. Агар ғийбат қилинган одам ғойиб бўлса ёки вафот этиб кетган бўлса, унинг ҳаққига истиғфору дуоларни, садақотни кўпайтириши лозим.

*Агар мендан: кечириш вожибми? - деб сўрасанг, йўқ, дейман.* Чунки бу ихтиёрий иш. Ихтиёрий ишни қилиш эса мажбурият эмас, қўшимча, зиёда амалдир. Кечи-рим сўрашга йўл тополмаган киши ғийбат қилган ода-мига нисбатан то қалбида бир илиқлик пайдо бўлгу-нича мақтовни ва меҳрини оширсин. Агар қалбида илиқлик пайдо бўлмаган тақдирда ҳам қилган узрхоҳ-лиги ва меҳри Қиёматда ғийбат гуноҳининг муқобили-да турадиган савоб амал ҳисобида бўлади.

Салафлардан ғийбатни кечирмайдиганлари ҳам бор эди. Саид ибн Мусаййаб: «Менга зулм қилган одамни кечирмайман» деган.

*Агар: «Қилган ғийбати учун кечирим сўраши* ло-*зим» деган гапнинг маъноси нима? Оллоҳ таоло ҳаром қилган нарсани ҳалол қилиш мумкин эмаску?!»* десанг, бу саволингга шундай жавоб берамиз: бу ерда тилга олинган истиҳлол (ғийбат қилиб қўйгани учун кечи-рим сўраш ва кечирилиш)дан

кўзланган мақсад ҳа-ромни ҳалол этиш эмас, балки қилинган бир зулмни афв этишдан иборат.

Агар яна сўрасанг: «Пайғамбар алайҳиссаломнинг: «Сизлардан ҳар бирингиз Абу Замзам каби бўлишдан

ожизмисиз? У уйидан чиқаётиб, айтарди: «Оллоҳим! Албатта мен ўзимни одамларга садақа қилдим» **(**Баззор ривояти). Ўзини қандай садақа қилади? Бу садақани қабул қилишга рухсат бериладими? Модомики бу са-дақа ўтмас экан, унга ундашда нима маъно бор?»

Бу саволингга шундай жавоб берамиз: «ўзимни са-дақа қилдим» деганининг маъноси - «менга етказган озори учун ундан Қиёматда ҳам эваз талаб қилмайман, у билан адоватлашмайман (яъни охиратда ҳам уни ке-чираман) деганидир. Бу билан ғийбат ҳалол бўлиб қолмайди ва мазлумнинг ҳаққи ҳам соқит бўлмай-ди. У ўзига нисбатан бир зулм қилинишидан олдин золимни кечиряпти. Яъни, золим билан хусуматга бор-масликка ваъда беряпти. Агар ваъдасидан қайтиб, ху-суматлашса, бошқа ҳақлар адосида ҳукм қандай бўлса, бунда ҳам шундай бўлади. Бамисоли, ўзини ҳақорат-лашга рухсат берган кишидан ҳақорат қилувчини жа-золатиш ҳуқуқи соқит бўлмаганидек.

Ҳар ҳолда афв қилиш афзалроқдир.

Ҳасан Басрий айтади: «Қиёмат кунида халқлар улуғ ва қудратли Оллоҳнинг ҳузурига келтирилади ва: «Ол-лоҳда ҳақи бор киши ўрнидан турсин!» дея нидо қили-нади. Ҳеч ким турмайди, магар дунёда одамларни ке-чирганларгина туради».

Оллоҳ таоло деди: «(Эй Муҳаммад алайҳиссалом) **афв-марҳаматли бўлинг, яхшиликка буюринг ва жо-ҳиллардан юз ўгиринг!»** (Аъроф, 199).

«Пайғамбар алайҳиссалом сўрадилар:

- Эй Жибрил! Афв нима?

- Сенга зулм қилган кишини кечирмоғинг, сендан узилган кишига боғланмоғинг, сени маҳрум қилган ки-шига бермоғингдир - деди Жаброил алайҳиссалом».

Ҳасан Басрийдан ривоят қилинади: «Бир киши унга: «Фалончи сизни ғийбат қилди» деди. Шунда Ҳасан

Басрий ғийбат қилган кишига бир товоқ хурмо жўна-тиб, деди: «Айтишларича, менга савобларингизни ҳадя қилибсиз. Бас, мен ҳам бу ишингизни мукофотлашни хоҳладим. Аммо яхшилигингизни тўла мукофотлашга қодир бўлолмаганим учун сиздан узр сўрайман».

ЧАҚИМЧИЛИК

Оллоҳ таоло дейди: «(Эй Муҳаммад алайҳиссалом) **Сиз ғийбатчию гап ташувчига итоат этманг»** (Қалам, 11) дейди. Сура давомида: **«Булардан ташқари бена-саб-ҳароми кимсага итоат этманг»** (Қалам, 13) ояти келади. Абдуллоҳ ибн Муборак мазкур оятдаги «заним» сўзини «валади зино», деб тафсир қилатуриб, унга «сўзни сақлолмайдиган» деган сифатни ҳам қўшиб қўйган. Бу гапи билан Абдуллоҳ ибн Муборак ҳар бир гап ташиб юрувчи чақимчини валади зинога яқинлаштирди.

Яна шундай оят бор: **«Барча** (кишиларга дилозор-лик қилиб, уларнинг обрўларини тўкиб юрадиган) **бўҳ-тончи-ғийбатчига ҳалокат бўлгай».**

Гап ташиб, чақимчилик қилиш - Қуръонда «ўтин ор-қалаган» деб сифатланган.

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Чақимчи жан-натга кирмайди» (муттафақун алайҳ).

Абу Ҳурайра дейди: «Расули акрам дедилар: «Сиз-ларнинг Оллоҳга энг суюклиларингиз хулқи гўзалла-рингиз, улфат бўладиган ва улфат қилинадиган ҳалим, меҳмондўстларингиздир. Оллоҳнинг ғазабига энг лойиқ бўлганларингиз эса гап ташиб юрадиган чақимчиларин-гиз, бегуноҳ кишилардан айб ахтарадиганларингиздир» (Табароний ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом: «Сизларнинг энг ёмонин-гиз ким, айтайми?» дедилар.

- Айтинг, эй Оллоҳнинг расули, дейишди.

«Чақимчилик қилиб биродарларнинг ўртасини бу-задиганлар, бегуноҳ кишилардан бир айб қидиради-ганлардир» - дедилар Расули акрам (Аҳмад ривояти).

Абу Зар айтди: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи ва-саллам дедилар: «Кимки бир мусулмонга қарши уни шарманда қилиш учун ноҳақ гап тарқатса, Оллоҳ уни Қиёмат кунида жаҳаннамда шарманда қилади» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Абу Дардо ҳам Пайғамбаримиздан шунга яқин бир ҳадисни ривоят қилган: «Қайси бир кимсаки, яна бир кишини бу дунёда шарманда қилиш учун қилмаган ай-бини қилди деб гап тарқатса, энди у кимсани Қиёмат кунида дўзахда эритиш ҳаққи Оллоҳ таолонинг зимма-сида бўлади» (Ибн Абу Дунё ривояти).

Абу Ҳурайра Расули акрамнинг шундай деганини ривоят қилади: «Кимки бир мусулмонга қарши ёлғон гувоҳлик берса, дўзахдан жой эгаллашга ҳозирлик кў- раверсин» (Аҳмад ривояти).

Айтилишича, қабр азобининг учдан бири чақимчи-лик туфайлидир».

Ибн Умар Пайғамбар алайҳиссаломдан ривоят қилади: «Оллоҳ таоло жаннатни яратгач, унга: «Гапир!» - деди. «Менга кирганлар саодат топди» -

деди жаннат. Шун-да улуғ ва қудратли Зот: «Иззатим ва улуғлигимга қасам-ки, одамлардан саккиз тоифаси сенда маскан тутмай-ди: хамрга (маст қилувчи ичкиликка) муккасидан кет-ган киши; зинога берилган киши; лоқитот, яъни ча-қимчи; даъюс; (адолатсиз) миршаб; муханнас; яқинла-ри билан алоқани узувчи; «фалон-фалон ишларни қилмайман» деб Оллоҳга аҳд бериб, ваъдасига вафо қилмайдиган киши» (Насоий ривояти).

Каъбул Ахбор ривоят қилади: «Бану Исроилга қур-ғоқчилик етди. Мусо алайҳиссалом бир неча марта сув сўраб дуо қилди, бўлмади. Оллоҳ унга шундай ваҳий қилди: «Токи орангизда гап ташишдан чарчамайдиган чақимчи бор экан, сенинг ҳам, сен билан бирга бўл-ганларнинг ҳам дуосини ижобат этмайман.

- Раббим, ким у, менга кўрсат, уни уйимиздан ҳай-даб солай?! - деди шунда Мусо алайҳиссалом.

- Эй Мусо! Ўзим чақимчилик қилиб, сизларни ча-қимчиликдан қайтарайми?! - деди Оллоҳ таоло.

Барчаси дарҳол тавба қилдилар. Кейин Оллоҳ улар-га мўл-кўл сув берди».

Айтилишича, бир киши етти саволига жавоб топиш учун ҳаким бир зот изидан юриб, етти юз фарсах масо-фа йўл босди. Ул зотнинг олдига келгач: «Мени Оллоҳ таолонинг сизга берган илми ҳузурингизга етаклади. Айтингчи, осмондан ҳам оғирроқ нарса борми? Ердан кенгроқ нарса нима у? Тошдан қаттиқ нарса-чи? Ол-ловдан иссиқ нарса нима? Замҳарир қаҳратондан ҳам совуқроқ нима у? Нима у денгиздан ҳам чуқур? Етимдан ҳам хорроқ ким?» - дея саволларга кўмиб ташлади.

Донишманд унинг саволларга шундай жавоб берди: айбсиз кишига қилинган бўҳтон осмонлардан оғирдир; ҳақиқат ердан кенгдир; қаноатли қалб денгиздан чу-қурдир; ҳирс ва ҳасад оловдан иссиқдир; муваффақи-ятсизликка учраганингда яқинларингга муҳтож бўли-шинг қаҳратон совуқдан ҳам совуғрокдир; кофирнинг қалби тошдан ҳам қаттиқдир; чақимчининг чақимчили-ги очилар экан, у етимдан ҳам хоррроқдир».

**Чақимчиликнинг чегараси ва уни йўқотиш чоралари**

*Билгин!* «Чақимчи» дейилганида кўпроқ бировнинг гапини гапирилган одамга етказувчи тушинилади. Мисол учун: «Фалончи сен ҳакда фалон-фалон гапларни айт-ди» деб, ким ҳақдадир айтилган гапни ўша одамга етказ-ган киши каби. Лекин чақимчилик фақат шундангина иборат эмас. Балки, чақимчиликнинг чегараси - ошкор қилиш кариҳ (ёқимсиз) саналган нарсани очишдан бош-ланади. Яъни, гап ташувчи киши кимнидир кимгадир

чақар экан, бу ҳолат ё эшитувчига ёки у ҳақда гапирил-ган одамга ёхуд учинчи бир шахсга албатта ёқмаслиги аниқ. Демак, гапирувчи мана шу ерда чақимчилик қиляпти. Бунда ошкор қилинаётган нарса сўз билан ифодалана-яптими ё ёзув орқалими ёки рамз, имо-ишоралар воси-тасида бўляптими,

бунинг фарқи йўқ. Токи сўз ёки амал-дан иборат бу иш юқорида саналган кишилардан би-рортасининг кўнглига ўтирмас экан, бу чақимчиликдир.

Балки, чақимчиликнинг моҳияти - сирни очиш, бе-кик туриши лозим бўлган нарсанинг устидаги пардани йиртишдир. Аслида, инсон одамларнинг ҳолатларида кўрган барча ёқимсиз нарсалар хусусида сукут сақла-ши лозим. Албатта, агар бу кўрган нарсасини айтишдан бир мусулмонга фойда етса ёки бир гуноҳ ишнинг олди олинса, бу мустасно ҳолатдир.

Шунингдек, бировнинг молини олаётган кишини кўриб қолган инсон гувоҳ сифатида ҳақни ошкор қили-ши лозим. Аммо ўзганинг эмас, ўз молини яшираётган кишини кўриб, унинг бу ишини кимгадир айтса, бу -ҳақиқий чақимчилик, сирни очиш ҳисобланади. Агар бировнинг нуқсони ва айбини айтиб чақимчилик қила-ётган бўлса, чақимчиликка ғийбатни ҳам қўшган бўла-ди. Чақимчилик чақувга учраган кишига ёмонликни со-ғиниш ёки эшитувчининг муҳаббатини қозониш ё ҳад-дан ошиқ сўзамоллик оқибатида юзага келади.

Кимгаки: «фалончи сен ҳақингда фалон-фалон гап-ларни айтди, фалон-фалон ишларни қилди» ёки «се-нинг ишларингга халақит бериш мақсадида душманла-ринг билан ҳамкорлик қиляпти...» ва бошқа шу қабил-даги чақимчиликка ўхшаган гаплар етиб келса, у қуйидаги олти ишни қилиши лозим.

Биринчиси, бундай гапларни тасдиқламаслиги ке-рак. Чунки, чақимчи фосиқ кишилар жумласидан бў-либ, унинг гувоҳлиги ўтмайди.

Оллоҳ таоло дейди: **«Эй мўминлар, агар сизларга бир фосиқ кимса бирон хабар келтирса, сизлар** (ҳақиқий аҳволни) **билмаган ҳолингизда бирон қавм-га мусибат етказиб қўйиб, қилган ишларингизга аф-сус-надомат чекиб қолмасликларингиз учун** (у фосиқ кимса олиб келган хабарни) **аниқлаб текшириб кўрин-глар!»** (Ҳужурот, 6).

Иккинчиси, уни бу ишдан қайтариши, унга панд-насиҳат қилиши, бу ишининг хунуклигини унга эсла-тиш лозим.

Оллоҳ таоло дейди: **«Яхшиликка буюр ва ёмон-ликдан қайтар»** (Луқмон, 17).

Учинчиси, Оллоҳ учун ундан нафратланиш лозим. Чунки чақимчидан Оллоҳ ғазабланади. Кимки Оллоҳ таолонинг ғазабига лойиқ экан, ундан нафратланиш вожиб.

Тўртинчиси, ғойиб биродаринг ҳақида ёмон гумонга бормаслигинг керак. Бунга Оллоҳ таолонинг ушбу сўз-лари далил: **«Эй мўминлар, кўп гумон(лар)дан четла-нинглар! Чунки айрим гумон(лар) гуноҳдир!»** (Ҳужу-рот, 12).

Бешинчиси, эшитганларингни тасдиқлаш учун жо-суслик қилмаслигинг керак.

Оллоҳ таоло дейди: «(Ўзгаларнинг айблари орти-дан) **жосуслик қилиб юрманглар»** (Ҳужурот, 12).

Олтинчиси, чақимчини бу ишдан қайтарар экан-сан, ичингда ҳам бу қарор қатъий бўлиши лозим. «Фа-лончининг айтишича, анави ишлар фалон-фалон экан» дейишинг билан ўзинг ҳам чақимчи ва ғийбатчига ай-ланиб қоласан.

Умар ибн Абдулазиз розийаллоҳу анҳудан ривоят қилинади: «Бир киши унинг олдига кириб, ким ҳақда-дир баъзи гапларни айтди. Шунда Умар унга: «Хоҳ, нохоҳ, биз ҳозирги гапингдан сўнг шундай мулоҳазага

бордик, агар ёлғончи бўлсанг, ушбу оятда айтилганлар жумласидансан**: «Эй мўминлар, агар сизларга бир**

**фосиқ кимса бирон хабар келтирса, сизлар** (ҳақи-**қий аҳволни) билмаган ҳолингизда бирон қавмга му-сибат етказиб қўйиб, қилган ишларингизга афсус-надомат чекиб қолмасликларингиз учун** (у фосиқ кимса олиб келган хабарни) **аниқлаб текшириб кў-ринглар!»** (Ҳужурот, 6).

Агар рост гапираётган бўлсанг, ушбу оятда айтил-ганлар жумласидансан: «(Эй Муҳаммад алайҳиссалом) яна **Сиз ҳар бир тубан қасамхўр, ғийбатчию, гап та-шувчи кимсага итоат этманг!»** (Қалам, **11-12).**

Агар хоҳласанг, сени афв қиламиз»-деди.

- Афв этинг, ё амирал мўъминин, энди ҳеч қачон бундай қилмайман, деди у киши».

Бир киши донишманд дўстини зиёрат қиларкан, унга баъзи биродарлари ҳақида гапирди. Шунда донишманд унга: «Ҳозир учта гуноҳ ишни қилиб, зиёратингнинг савобини камайтирдинг: бир биродаримдан ғазаблан-динг; хотиржам қалбимни паришон қилдинг; пок наф-сингни булғадинг» - деди.

Ривоят қилинишича, Сулаймон ибн Абдулмалик ким-лар биландир суҳбат қуриб ўтирарди. Зуҳрий ҳам шу ерда эди. Шу пайт бир киши кириб келди, Сулаймон унга:

- Менга етказишларича, сен мен ҳақда фалон-фа-лон гапларни айтибсан, деди.

- Мен бундай иш қилмадим, бундай демадим, деди

ҳалиги киши.

- Менга етказган одам ростгўй эди! - деди Сулай-мон унинг гапини кесиб.

Шунда Сулаймонга Зуҳрий:

- Чақимчи ростгўй бўлмайди, деди.

- Тўғри айтдинг, деди Сулаймон Зуҳрийнинг гапи-

ни тасдиқлаб. Сўнгра, - борақол, омон бўл, деди ҳали-ги кишига.

Ҳасан Басрий айтган эди: «Кимнидир сенга чаққан одам, сени ҳам бировга чақади». Бу чақимчидан нафрат-ланиш лозимлигига, унинг на сўзига, на ростгўйлигига ишониб бўлмаслигига ишорадир. Қандаям нафрат қилинмасин, ҳолбуки у кизбдан, ғийбатдан, сотқинлик-дан, хиёнатдан, хусуматдан, ҳасаддан, нифоқдан, одам-ларнинг орасида бузғунчилик қилишдан, ҳийла-найран-гдан холи бўлмаса?! Ҳолбуки у Оллоҳ боғланишга бу-юрган нарсаларни узадиган ва ер юзида бузғунчилик қилиб юрадиган кимсалар жумласидан бўлса?!

Оллоҳ таоло дейди: **«Фақат одамларга зулм қила-диган ва ерда ноҳақ ҳадларидан ошадиган кимса-лар(**ни айблаш ва зулму зўровонликлари учун жазо-**лаш)гагина йул бордир»** (Шўро, 42). Чақимчи ҳам шу-лар жумласидандир.

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Одамларнинг ёмони одамлар унинг ёмонлигидан қўрқадиганларидир» (мутта-фақун алайҳ). Чақимчи шундайлар жумласидандир.

Яна дедилар: «Узувчи жаннатга кирмайди». «Ким у узувчи?» - сўрашди. «Одамлар ўртасини (яъни, одам-лар орасидаги алоқани) узувчи!» - дедилар. Бу чақим-чидир. Бошқа қавлда «қариндошлик алоқасини узувчи» деб ҳам айтилган.

Алий розийаллоҳу анҳудан ривоят қилинади: «Бир киши Алий ибн Абу Толиб ҳузурига яна бир киши ус-тидан чақимчилик қилиб келди. Шунда мўминлар ами-ри унга: «Эй сен! Ҳозир айтганларингни суриштира-миз. Агар рост гапираётган бўлсанг, сендан нафратла-намиз. Агар ёлғончи бўлсанг, сени жазолаймиз. Агар кечиришимизни хоҳласанг, сени кечирамиз!»

- Афв этинг, эй амирал мўминин, - деди у киши».

Муҳаммад ибн Каъб Қуразийдан сўралди:

- Қайси хислати мўминни тубанлаштиради?

- Кўп гапириш, сирни ошкор қилиш ва ҳар бир кишининг сўзини қабул қилавериш, - деб жавоб бер-ди Қуразий.

Бир киши амир Абдуллоҳ ибн Амрга мурожаат

қилиб:

- Кимдир «амир ҳақида ножўя гаплар айтди» деб менга нисбатан чақимчилик қилибди?

- Ҳа, шу гап бўлди, дебди амир.

- Менга унинг кимлигини айтинг, ҳузурингизда унинг ёлғончи эканини фош қиламан.

- Ўзимни ўзим ҳақоратлашни суймайман. Сўзини тасдиқламаганимнинг ўзи менга кифоя. У билан оран-гни ҳам бузиб қўймай, - деди амир.

Мусъаб ибн Зубайр айтади: «Биз чақимчининг га-пини қабул қилиш, яъни уни (бемалол) тинглаш чақим-чиликдан ҳам ёмонроқдир, деган қарашдамиз. Чунки чақимчилик - ишора, уни қабул қилиш ижозатдир. Бир нарсага ишора қилиб, у ҳақда хабар берган киши ўша нарсани қабул қилиб, унга ижозат берган киши билан баробар эмас. Гап ташувчидан сақланинглар. Гарчи унинг ташиб юрган гапи рост бўлсада, бу - разиллик билан амалга ошган «ростлик»дир. Яъни у бу рост сўзи би-лан бир инсоннинг ҳурматини оёқ ости қилди, аврати-ни очди. Сиоят, яъни гап ташиш ҳам чақимчилик ҳи-собланади. Ҳукмидан қўрқиладиган одамга гап ташиш сиоят дейилади.

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Одамлардан одамларга гап ташиб юрувчи киши беникоҳ туғилган (мисоли)дир» (Ҳоким ривояти).

Сулаймон ибн Абдулмалик ҳузурига бир киши келди ва гапириш учун халифадан изн сўради: «Эй амирал мўминин, сизга баъзи гапларни айтмоқчиман. Сиз оғирроқ олсангизда, уларни кўтариб келдим. Чун-муносиброқдир. Чунки у ҳақорат билан сенга юзлан-мади».

Ҳаммод ибн Салма ҳикоя қилади: «Бир киши қул сотар экан, харидорга қулнинг чақимчилик, иғвогар-ликдан бошқа айби йўқлигини айтди. Харидор қулнинг бу айбига рози бўлиб, уни сотиб олди. Бир неча кун ўтар-ўтмас қул ўзининг эски касалини бошлади. Хў-жайинининг хотинига эри уни суймаслигини, балки ўй-наш орттириш нияти борлигини айтди ва бу мушкул-ликдан қутилиш чорасини ҳам ўргатди: устарани олинг, ухлаётганида эрингизнинг бўйин тукларидан бир тутам қирқинг. Мен ўша сочлар орқали эрингизни сеҳрлай-ман. Кейин эрингиз сизни яна яхши кўриб қолади.

Сўнгра у қул хўжайиннинг олдига бориб: «Хоти-нингиз ўйнаш тутди, сизни ўлдирмоқчи. Ўзингизни ух-лаганга солиб ётсангиз, ҳаммасидан воқиф бўласиз» -деди.

Бир пайт эри ўзини ухлаганга солиб ётган эди, хоти-ни устара билан унинг олдига келди. Эри «хотиним мени ўлдирмоқчи» деган гумонда ўрнидан сапчиб туриб, хо-тинига ташланди ва уни ўлдириб қўйди. Мусибатдан хабар топган хотиннинг яқинлари қотил эрни тутиб ўл-диришди. Охир-оқибат, икки қабила ўртасида уруш бошланди...

Оллоҳим, барчамизга Ўзинг чиройли тавфиқ ато эт.

**Ўн еттинчи офат**

ТИЛЁҒЛАМАЛИК

Бир-бирига душман икки тараф ўртасида тараддуд-ланиб, бунисининг ёнида бунга ёқадиган сўзлар билан, унисининг ёнида унга ёқадиган сўзлар билан иккиюз-ламачилик қилиш айни нифоқдир. Аммор Ибн Ёсир дей-ди: «Расули акрам дедилар: «Ким бу дунёда иккиюзла-мачи бўлса, Қиёмат кунида унинг ўтдан икки тили бў-лади» (Бухорий ривояти).

Абу Ҳурайра дейди: «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам шундай дедилар: «Унисининг ёнида бир сўз, бунисининг ёнида яна бир сўз билан тилёғламалик қилиб юрадиган иккиюзламачиларни Қиёмат кунида Оллоҳ-нинг энг ёмон бандалари сифатида топасиз» (муттафа-қун алайҳ).

Абу Ҳурайра деди: «Иккиюзламачи Оллоҳнинг ҳу-зурида омонлик тополмайди».

Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам шундай дедилар: «Оллоҳнинг махлуқларидан Қиёмат кунида ғазабга энг лойиғи ёлғончилар, такаббурлар, ичлари-да биродарларига нисбатан нафратни зиёда қилгани ҳолларида уларга йўлиққанида ялтоқлик қиладиган-лар, Оллоҳ ва расулига чорланганида сусткашлик қилиб, шайтон ва унинг амрига чақирилганида ил-дамлашадиганлардир ».

Ибн Масъуд деди: «Сизлардан бирортангиз «иммаъа» бўлмасин».

- Иммаъа нима? - сўрашди.

- Ҳар эсган шамолга эргашувчи! - деди Ибн Масъуд.

Хулласи калом, олимлар: иккиюзламачилик муно-

фиқлик аломатларидандир, деган тўхтамга келишган.

-137-

Ривоят қилинишича, Расулуллоқнинг саҳобалари дан бири вафот этди. Ҳузайфа унинг жанозасида қат-нашмади. Шунда Умар розийаллоҳу анҳу ундан**:**

- Расулуллоҳнинг саҳобаси дунёдан ўтди, сен жа-нозага келмадинг, нега?! | сўради.

- Эй мўминлар амири, у улардандир (яъни муно-фиқлардандир), деди.

- Оллоҳ ҳаққи, айт, мен ҳам улардanманми? - сўради Умар ёлбориб.

- Оллоҳ ҳаққи, сиз улардан эмассиз**.** Сиздан сўнг улардан бирортасига ишончим комил эмас.

*Агар, киши қандай иккиюзламачи бўлиб қолади, бу-нинг бир чегараси борми? - дея сўрасанг**,** айтаман:* кимки хусуматлашаётган икки кишининг ўртасига ту-шиб, уларнинг ҳар бирига чиройли муомала қилса ва муомалада тўғри

бўлса, демак у мунофиқ ҳам, икки-юзламачи ҳам эмас. Чунки, бир киши ўзаро душман бўлган икки кишига дўстона муносабатда бўлиши мум-кин. Аммо бу биродарлик даражасига етмаган заиф дўстликдир. Негаки бу ҳолатда юзага чиққан ҳақиқий дўстлик душманларнинг адоватига сабаб бўлади.

Бунинг гапини унга, унинг гапини бунга ташиган киши ҳақиқий тилёғламачидир. Тилёғламалик қилиш ча-қимчиликдан ёмон. Чунки чақимчи фақат бир томон-нинг гапини ташийди. Тилёғламачи эса икки томондан ҳам гап ташийверади. Икки киши орасида гап ташув-чилик қилмасада, уларнинг бири-бирига бўлган адова-тига маъқуллаш назари билан қараш ҳам тилёғлама-ликдир. Шунингдек бир-бирига душман бўлган икки кишининг унисига ҳам, бунисига ҳам ёрдам беришни ваъда қилиш, бирисининг бошқасига душманлигини мақ-таш, мақтаб бўлиб, у ёнидан кетиши билан уни ёмон-лаш ҳам тилёғламаликка киради Аслида, сукут сақла-моғи ёки бу хусуматлашганларнинг қай бири ҳақ бўл-

са, ўшани мақтамоғи ёхуд уни йўғида ҳам, борида ҳам, душманининг олдида ҳам мақтай билиши лозим эди.

Ибн Умардан сўралди: «Биз аёлларимиз олдига ки-рар эканмиз, бунисига айтган сўзимизни унисига ҳам айтамиз. Бунинг ҳукми қандай бўлади?» «Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам замонида биз буни муно-фиқлик деб ҳисоблардик» - деди Ибн Умар розийал-лоҳу анҳума (Табароний ривояти).

Гарчи бу хўжайиннинг олдига кириш ва уни мақташ бўлмасада, барибир мунофиқликдир... Хўжайиннинг ол-дига мансаб, бойлик илинжида кириб, уни мақтаган киши мунофиқдир. Пайғамбар алайҳиссаломнинг ушбу сўз-лари шу маънода айтилган: «Сув ўт-ўланларни ўстир-гани каби мол-дунёни ва мансабни яхши кўриш қалбда мунофиқликни ўстиради» (Дайламий ривояти). Чунки дунё муҳаббатининг амирларга, уларнинг ҳурмати ва риёкорлигига эҳтиёжи бор. Аммо, бир зарурат туфайли хўжайиннинг олдига кириб, гарчи уни мақтамаса ҳам ундан ҳайиқиб турса, бу узрли ҳолатдир. Чунки ёмон-ликдан қўрқиш жойиздир.

Абу Дардо розийаллоҳу анҳу айтади: «Биз фосиқ одамларга тишимизни кўрсатамизу (яъни, табассум қила-миз), қалбимизда уларни лаънатлаймиз».

Оиша розийаллоҳу анҳо айтади: «Бир киши Расули акрам ҳузурларига киришга изн сўради.

- Унга изн беринглар, кирсин. Қавмининг қандаям ёмон кишиси бу! - дедилар.

Киргач, унга мулойимлик билан гапирдилар. У киши чиқиб кетганидан сўнг дедим:

- Ё Расулаллоҳ, аввал уни қораладингиз, сўнгра му-лойим гапирдингиз?

- Эй Оиша! Одамларнинг ёмони ёмонлигидан сақ-ланиш учун ҳурмат қилинадиганидир» (муттафақун алайҳ)-

Юқоридаги хабарлардан англашиладики, ёмоннинг ёмонлигидан сақланиш учун зўрма-зўраки жилмайиш ва шу даражадаги мулойимликларни қилиш мумкин. Аммо, ёмонни мақташ, уни тасдиқлаш, ботил гаплари-га бош қимирлатиш очиқ ёлғон бўлиб, мажбурий ҳолат-дан бошқа пайтда, бу зинҳор мумкин эмас. Ким шун-дай қилса, у мунофиқдир. Балки, ёмоннинг ёмонлиги-ни инкор қилмоғи, агар қодир бўлмаса, сукут саклаб, қалбидан уни ёмон кўрмоғи лозим.

## МАҚТОВ

Мақтовнинг олтита офати бор: тўрттаси мақтовчига, иккитаси мақталадиган кишига тегишли.

Мақтовчига тегишли офатларнинг аввалгиси ёлғон-дир. Мақтов ҳаддан ошган сайин унга ёлғон аралашиб қолиш хавфи кучаяди. Холид ибн Маъдан дейди: «Ким-ки бир имомни ёки кимнидир йўқ сифатлари билан кўп-чилик олдида мақтаса, Қиёмат кунида Оллоҳ унинг ти-лини дудуқ қилиб тирилтиради».

Иккинчиси риё офатидир. Баъзан мақтовчи риёкор-лик қилишга мажбур бўлади. Чунки мақтов муҳаббатни изҳор қилишнинг бир шакли. Кўпинча тилда айтилаёт-ган мақтовга ботин мос келмайди. Натижада мақтаётган киши риёкорга, мунофиққа айланиб қолади.

Мақтовчига тегишли офатнинг учинчиси мақталаётган киши учун имконсиз бўлган нарсани гапириш. Ривоят қилинадики, бир киши яна бирини Пайғамбар алайҳис-салом олдида мақтади: «Ё Расулаллоҳ! Сиздан сўнг афзал-ликда фалончидек кишини кўрмадим...» Шунда Расули акрам: «Ҳолингга вой, дўстингнинг бўйнини уздинг-ку! У бу мақтовингни эшитганида, нажот тополмас эди. Агар бирортангизга буниродарини мақташдан ўзга чора қолмаса, шундай десин: «Мен фалончини шундай-шундай деб ҳи-соблайман. Бирорта кишини Оллоҳнинг қадарига зид ҳолда оқлай олмайман. Унинг ҳисобчиси Оллоҳ. Агар Оллоҳ лойиқ кўрсагина у шундайдир» (муттафақун алайҳ).

Бу офат далиллар билангина билинадиган мутлоқ сифатларга боғланган мақтовга тегишлидир. Масалан: «У муттақий, зоҳид» дейилгани каби. Аммо: «Унинг тунда намоз ўқиётганини кўрдим» ёки «садақа улаша-

ётганини кўрдим» деган сўзлар билан мақташ бунга кирмайди. Чунки бу феълларнинг содир бўлишига ишонч ҳосил қилиш осон.

Умар розийаллоҳу анҳу бир кишининг яна бирини мақтаётганини эшитиб, ундан сўради:

- У билан бирга сафар қилганмисан?

- Йўқ!

- У билан савдо қилиб кўрдингми ё бошқа бир муомалага киришдингми?

- Йўқ!

- Ёки у билан эртаю кеч кўришиб турадиган қўш-ничилигинг борми?

- Йўқ!

- Яккаю ягона Зот Оллоҳга қасамки, сен уни тани-майсан, деган гумондаман».

Тўртинчи офат мақтовга нолойиқ одамни мақтаб қўйиш. Хоҳ у золим бўлсин, хоҳ фосиқ. Бу жойиз эмас.

Пайғамбар алайҳиссалом: «Фосиқ мақталса, Оллоҳ таоло албатта ғазабланади» - дедилар. (Ибн Абу Дунё ривояти)

Ҳасан Басрий айтади: «Кимки золимнинг узоқ тури-шини дуо қилса, Оллоҳнинг ерида Оллоҳ таологa исён қилишни суюбди. Золиму фосиқ ғамга ботиши учун мазаммат қилиниши лозим, хурсанд бўлиши учун мақ-талиши эмас!»

Мақтовнинг мақталган кишига етказадиган зарари, аввало кибр ва манманликдир. Мақтов туфайли пайдо бўладиган бу икки иллат ҳам ҳалокатлидир.

Ҳасан розийаллоҳу анҳу дейди: «Умар розийаллоҳу анҳу қўлида қамчини ушлаб ўтирган эди, ёнида одамлар ҳам бор эди. Шу пайт Жоруд ибн Мунзир келиб қолди.

- Бу Робиъа қавмининг саййидидир! - деб юборди биттаси.

Буни Умар ва унинг ёнида ўтирганлар, шунингдек



Жоруднинг ўзи ҳам эшитди. Жоруд яқинлашгач, Умар қўлидаги қамчиси билан уни савалай бошлади. Шунда Жоруд:

- Мен нима қилдим, сизга нима бўлди, эй амирал мўминин? - деди.

- Мен нима қилдим, сизга нима бўлди, деяпсан, ҳозир айтилган сўзларни эшитмадингми?!

- Анавининг оғзидан чиққанини эшитдим, - деди Жоруд (лекин унга эътибор бермадим, деган маънода).

- Бу сўзлар туфайли қалбингга кибр ва манманлик аралашиб қолишидан қўрқдим. Шунинг учун бўйнинг-ни бир эгиб қўяй, дедим».

Мақтов туфайли етадиган иккинчи зарар мақтовни эшитган кишининг суст бўлиб қолишидир. Негаки у шаъ-нига ёғилаётган мақтовлардан маст, ўзидан мамнун ва тўла рози. Шунинг учун енг шимариб ишга киришишга ҳам ҳожат йўқ. Енг шимариб, ишга киришиш учун эса инсон лоақал ўзини нималардадир қосир ҳисоблаши керак.

Тиллар мақтовга югурар экан, мақтовни эшитаёт-ган киши «ҳақиқатан ҳам шундайман» деган гумонга боради. Шунинг учун ҳам Пайғамбаримиз: «Дўстинг-нинг бўйнини уздинг-ку! У бу мақтовингни эшитгани-да, нажот тополмас эди» деб бежиз айтмаган. Расули акрам яна шундай деганлар: «Қачонки биродарингни юзига мақтасанг, гўё унинг бўйнига устара тортибсан» (Ибн Муборак ривояти).

Мутарриф дейди: «Қачон бир мақтов, олқиш эшит-сам, ўзимни кичраяётгандай кўраман».

Зиёд ибн Абу Муслим айтади: «Киши мақтову олқиш-ни эшитган заҳоти унга шайтон юзма-юз бўлади. Лекин мўминга қайта-қайта юзланади».

Ибн Муборак бу гапларга шундай изоҳ берди: «Ик-каласининг гапи ҳам тўғри. Зиёд ибн Абу Муслим авом-нинг қалбини, Мутарриф хослар қалбини айтган».

Умар розийаллоҳу анҳу: «Мақтов бу сўйишдир» де-_ ган. Чунки, сўйилган киши амалдан кесилади. Мақтов ҳам амалда сустликни келтириб чиқаради ёки мақтов манманлик ва кибрга сабаб бўлади. Бу икки иллат ҳам сўйиш каби ҳалокатлидир. Шунинг учун ҳам мақтов бу ерда сўйишга ўхшатиляпти.

Албатта, агар мақтовчи ва мақталган шахс юқорида саналган офатлардан омон бўлолса, мақтовнинг ҳеч за-рари йўқ, балки тавсия қилинган ишдир. Шунинг учун ҳам Расули акрам саҳобаларни мақтади: «Агар Абу Бакр ва бутун олам(даги мўминлар)нинг иймони мезонда тор-тилса, Абу Бакрнинг иймони оғир келади».

Умар ҳақида айтганлар: «Агар мен пайғамбар қилиб жўнатилмаганимда, албатта сен пайғамбар қилиб жў-натилган бўлардинг, эй Умар!»

Бундан ортиқ яна қандай мақтов бўлиши мумкин?! Албатта Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васалламнинг бу гаплари самимий ва чуқур мулоҳаза билан айтилган. Шу билан бирга, Оллоҳ улардан рози бўлсин, саҳобалар мақтов туфайли ҳосил бўладиган кибр, манманлик ва сустлик каби иллатлардан баландроқ рутбада эдилар.

Кишининг ўзини ўзи мақташига келсак, бу жуда хунук ишдир. Нечунки, бу феълда кибр ва фахр бор. Пайғамбар алайҳиссалом: «Мен Одам фарзандларининг саййидиман, бу фахр эмас!» - деган эдилар (Термизий ривояти). Расули акрам мазкур сўзлари билан: - Бу айтаётганларим баъзи одамларнинг ўзларини мақтаб фахрланиши каби эмас, демоқчи бўлдилар. Чунки Ра-сулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам Оллоҳ ва Оллоҳ-га яқинлик

билан ифтихор қилардилар, Одам фарзан-длари ва уларга пешқадам бўлиш билан эмас. Мисол учун, подшоҳ қабулида бўлган киши подшоҳнинг баъзи тобеларидан пешқадам бўлгани учун эмас, балки под-шоҳ уни қабул қилгани учун фахрланиб, суюнади-ку!

**<u>мақтов</u>**

Анасдан ривоят қилинади: «Расули акрам бир тобут-нинг ёнидан ўтар экан, ўликка нисбатан мақтов сўзлар айтилди. Расули акрам: «Вожиб бўлди» - деб қўйдилар. Яна бир тобутнинг ёнидан ўтаётганларида тобут эгаси қораланди. Расули акрам: «Вожиб бўлди» - дедилар.

Шунда Умар розийаллоҳу анҳу сўради:

Ота-онам Сизга фидо бўлсин, (эй Оллоҳнинг расу-ли!) Мақтов билан эсланган ўликнинг ёнидан ўтаётиб, «вожиб бўлди» дедингиз. Ёмонлик билан тилга олинган ўликнинг ёнидан ўтаётиб ҳам «вожиб бўлди» дедингиз?

- Сизлар яхшилик билан эслаган кишига жаннат вожиб бўлди. Сизлар қоралаб тилга олган тобут эгасига дўзах вожиб бўлди. Сизлар Оллоҳнинг ер юзидаги гу-воҳларисиз, - дедилар Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам» (Насоий ривояти).

Мана мақтов офатлари билан батафсил танишдинг. Энди қораланган мақтов билан унга тарғиб этилган мақ-товни бир-бирига қарши қўймасдан, бир-биридан аж-рата оласан.

Мужоҳид дейди: «Одам фарзандларининг албатта фариштalardан ҳамсуҳбатлари бўлади. Агар мусулмон киши мусулмон биродарини бир яхшилик билан эсласа: «Сенга ҳам шунинг мисли!» - дейди фаришталар биро-дарини яхшилик билан эслаган мусулмонга. Агар ёмон-лик билан эсласа: «Эй аврати ёпилган Одам фарзанди, тўхта! Авратингни ёпган Оллоҳга ҳамд айт!» - дейди биродарини ёмонлик билан эслаган мусулмонга». Мана шулар мақтовнинг офатларидир.

**Мақталаётган кишига нималар вожиб?**

*Билгин!* Мақталаётган киши кибр, манманлик, мақ-товдан эриб кетиб, сустлашиш офатларидан ўта эҳти-ёт бўлмоғи лозим. Бу офатлардан ўзини танийдиган,

хатарли оқибат ва риёнинг нозикликлари ҳақида чу-қур ўйлайдиган одамгина нажот топиши мумкин.

Мақталаётган киши ўзини мақтовчидан кўра ях-широқ билади. Агар у ичидаги барча сирларидан, хо-тирида кечаётган нарсаларнинг ҳаммасидан мақтов-чини огоҳ этса, мақтовчи уни мақташдан тийилган бў-ларди. Шунингдек, мақталаётган киши мақтовчини кам-ситиш йўли билан мақтовнинг яхши нарса эмаслигини билдириб қўйиши керак.

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Маддоҳларнинг юзига тупроқ сочинглар» (Муслим ривояти).

Суфён ибн Уйайна дейди: «Ўзини таниган одамга мақтов зарар бермайди».

Солиҳ кишилардан бири мақталди. Шунда у: «Эй Оллоҳим! Булар мени билмайди, Сен биласан!» - деб дуо қилди. Бошқа бири ўзига нисбатан мақтовлар ёғил-ганида шундай дуо қилди: «Эй Оллоҳим! Албатта Се-нинг бу бандаанг ғазабингга яқинлашяпти. Унинг на-фратингга лойиқлигига гувоҳлик бераман».

Алий розийаллоҳу анҳуни мақташганида: «Эй Олло-ҳим! Улар билмайдиган нарсаларимни мағфират қил. Улар айтаётган нарсалар билан мени жазолама. Улар гумон қилаётган нарсалардан бир яхшиликни менга ато эт!» - деб дуо қилди.

Бир киши Умар розийаллоҳу анҳуни мақтагани-да: «Мени ҳам, ўзингни ҳам ҳалок қилмоқчимисан?!»

- деди.

Биттаси Алий каррамаллоҳу важҳаҳуни юзига мақ-тади, худди шу кишининг ҳазрати Алийни ёмонлагани ҳақидаги хабар ҳам етиб келган эди. «Мен юзимга айтганларингдан пастман, ичда сақлаётганларингдан эса юқориман» - деди Алий розийаллоҳу анҳу унга.

ҒАФЛАТ

Гапнинг мазмунидаги нозик хатоларни илғамаслик, улардан ғафлатда қолиш ҳам тил офатларидандир. Ай-ниқса, Оллоҳнинг зоти ва сифатларига, диний маса-ларларга тааллуқли гапларнинг мазмунида хато кетса, бу хавф. Фақат фасоҳатли олимларгина бу хавфдан огоҳ бўладилар ва тезда лафзларни ўнглаб, хатони бар-тараф қилоладилар.

Илмда, фасоҳатда қосир кишининг гапи адашишдан холи бўлмайди. Лекин билмасдан қилгани учун Оллоҳ таоло уни кечиради. Мисоли, Ҳузайфанинг гапи каби. Пайғамбар алайҳиссалом Ҳузайфанинг гапига ишоратан бутун умматни огоҳлантириб айтдилар: «Сизлардан би-рортангиз «Оллоҳнинг ва менинг хоҳлаганим бўлди» де-масин, балки «Оллоҳнинг хоҳлагани бўлди, кейин мен хоҳладим» десин» (Абу Довуд ривояти).

Чунки аввалгисида Оллоҳнинг феълига ўзини ше-рик қилиш, ўзини Унга тенглаштириш маъноси англа-шиляпти, бу ҳурматсизликдир.

Ибн Аббос розийаллоҳу анҳума дейди: «Бир киши Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васаллам олдига келиб, баъзи ишлар ҳақида гапираркан: «Оллоҳнинг ва сиз-нинг хоҳлаганингиз бўлди» деди. Шунда Расули акрам: «Мени Оллоҳга тенглаштирдинг, балки, ёлғиз Оллоҳ нимани хоҳласа, шу бўлади, дегин - дедилар» (Насоий ривояти).

Расули акрам ҳузурида бир киши: «Ким Оллоҳга ва унинг расулига итоат қилса, албатта тўғри йўлдадир. Ким у иккисига итоатсизлик қилса, аниққи, йўлдан адашибди» - деди. Шунда Расули акрам: «Оллоҳга ва унинг расулига итоатсизлик қилса, аниққи, йўлдан ада-шибди» деб у кишининг гапини тўғирлаб қўйдилар Расулуллоҳ соллаллоҳу алайҳи васалламга у кишининг «у иккисига итоатсизлик қилса...» жумласи маъқул бўлмади. Чунки «иккисини» деган сўзда Оллоҳ билан пайғамбарини тенглаштириш, жамлаш маъноси бор эди.

«Оллоҳдан ва сендан паноҳ тилайман» дейилишини Иброҳим Нахаъий кариҳ (ёмон) санарди ва: «Оллоҳдан паноҳ тилайман, кейин сендан» дейилишини жойиз дер-ди. Баъзилар: «Оллоҳим, бизни дўзахдан халос қил» жум-ласини ҳам маъқул кўришмайди. Айтишардики, «халос бўлиш» (дўзахга) киргандан сўнг бўлади. Ҳолбуки улар дўзахдан сақланиш учун ёрдам сўраяптилар, дўзахнинг ёмонлигидан паноҳланишни сўраяптилар.

Бир киши: «Оллоҳим, мени Муҳаммад алайҳисса-ломнинг шафоати етадиган бандаларинг жумласидан қил!» деган эди, шунда Ҳузайфа унга: «Албатта Ол-лоҳ мўминларни Муҳаммад алайҳиссаломнинг шафо-атидан беҳожат қилади. Муҳаммад алайҳиссаломнинг шафоати гуноҳкор мусулмонлар учундир» - деди...

Умар розийаллоҳу анҳу айтади: «Расулуллоҳ сол-лаллоҳу алайҳи васаллам дедилар: «Оллоҳ таоло сиз-ларни ота-боболарингизнинг номи билан қасам ичиш-дан қайтаради. Ким қасам ичмоқчи экан, Оллоҳ номи билан қасам ичсин ёки жим бўлсин!»

- Оллоҳга қасамки, шу сўзларни эшитганимдан буён уларнинг номи билан қасам ичмадим, - дейди Умар.

Абу Ҳурайра Расули акрамнинг шундай деганлари-ни ривоят қилади: «Сизлардан бирортангиз «менинг қулим, менинг чўрим» демасин. Барчангиз Оллоҳнинг қулларисиз, барча аёллар Оллоҳнинг чўриларидир. Балки «ғуломим, жориям, ходимим» денглар. Мамлук-(қул қилинган киши) «робби», «роббати» демасин. Балки «саййиди», «саййидати» десин (Яъни, «Робб» дейилганда яратувчи Зот - Парвардигор тушунилади.

«Қул»лар бу сўзни ўз хўжайинига нисбатан ҳам иш-латганлар**.** Пайғамбар алайҳиссалом уларни бундан қайтариб, «саййидим» «хожам» деб мурожаат қилишга буюряптилар). «Барчангиз Оллоҳнинг қулларисиз. Оллоҳу субҳанаҳу ва таоло Парвардигордир. Фосиққа «хожамизсиз» деманг. Чунки уни хожа билсангиз, ал-батта Парвардигорингизнинг ғазабига сабабчи бўлиб-сиз» (Абу Довуд ривояти).

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Кимки «менинг Исломга алоқам йўқ» деса ва бу айтгани рост бўлса, айтганидек бўлади. Агар ёлғондан айтган бўлса, Исломга соғлом ҳолатда қайтолмайди» (Насоий ривояти).

Кимки юқорида зикр қилинган тил офатлари хусу-сида чуқурроқ ўйласа, тилга эрк бериб юбориш қандай хатарларга олиб боришини яхши билади ва Расули ак-рамнинг: «Сукут этган киши нажот топади» деган сўз-ларининг мағзини чақади (Термизий ривояти). Чунки бу офатларнинг барчаси зиён ва ҳалокатдан бошқа нарса эмас. Сукут қилсанг, ҳаммасидан жонинг омонда, акс ҳолда, нафсингни хатарга қўясан. Аммо, гапирар экан-сан, тилинг фасиҳ, кенг қамровли, бузуқликлардан холи, ўзинг зийрак ва сўзинг камрак бўлса, балки бу хатар-лардан саломат қоларсан. Ҳар ҳолда барибир гапирар экансан, хатарлар сендан ажралмайди. Яхшиси, кўпроқ сукут қилавер. Сукут қилган киши саломат бўлади. Са-ломатлик эса қўлга кирадиган икки ўлжанинг биридир.

**АВОМЛАР САВОЛИ**

Авом кишилар Оллоҳ таолонинг сифатлари, Қуръон-даги сўзлари, ҳарфлари ҳақида, улар қадимми ё кейин пайдо бўлганми? каби саволлар беришади. Аслида улар-нинг вазифаси Қуръонда айтилганларга амал қилиш эди. Ҳа, улар керакли нарсаларни ўзларига оғир сана-шиб, ортиқча нарсалар билан машғул бўлишади.

Омий одам илмда чуқур кетганидан шодланади. Чунки шайтон уни «сен уламолардан, аҳли фазллардан бири-сан» деган хомхаёллар билан аврайди. Шундай ёлғон-ларга унда муҳаббат уйғотади. Ҳатто у ўзи билмаган ҳолда илмда куфр лафзларини айтишгача боради.

Омий киши содир этган ҳар қандай гуноҳи кабира ўша омий учун Оллоҳга ва Унинг сифатларига тааллуқ-ли нарсаларни гапиришидан яхшироқдир. Авомлар учун муҳими - ибодатлар билан машғул бўлиб, Қуръонда во-рид бўлган хабарларга иймон келтириш, пайғамбарлар келтирган нарсаларни баҳсу мунозарасиз қабул қилиш-дир. Ибодатларга алоқаси бўлмаган нарсалар хусусида сўраш улар томонидан одобсизлик бўлади. Бу иши ту-файли улар улуғ ва қудратли Зотнинг ғазабига мустаҳиқ бўладилар, куфр хатарига юзланадилар.

Фаҳмлаш қуввати етмаса ҳам ноаниқ, мубҳам нар-салар ҳақида сўрайвериш яхши эмас. Бу сўровчининг омийлигидандир. Шунинг учун ҳам Пайғамбар алай-ҳиссалом айтдилар: «Мен сизларга билдирмаган нар-салар хусусида (сўраманг), мени тинч қўйинг. Чунки сизлардан олдингилар саволларининг кўплиги ва пай-ғамбарлари хусусида ихтилофга борганлари туфайли ҳалокатга юз тутдилар. Сизларни нимаданки қайтар-

сам, ундан юз ўгиринглар. Нимага буюрсам, қодир бўл-гунингизча унга амал қилинглар» (муттафақун алайҳ).

Анас дейди: «Бир куни одамлар Расули акрамга кўп саволлар беришди. (Ортиқча) саволларнинг кўплиги Расулуллоҳнинг ғазабига сабаб бўлди. Расули акрам минбарга кўтарилиб: «Сўранглар, фақат мен сизларга билдирган нарсаларим ҳақида сўранглар» - дедилар. Шунда бир киши:

- Эй Оллоҳнинг расули, менинг отам ким? - деб сўради.

- Сенинг отанг Ҳузофа, дедилар.

- Эй Оллоҳнинг расули, бизнинг отамиз ким? -сўрашди иккала ака-ука.

- Иккалангиз унинг ҳақига дуо қиладиганингиз сиз-нинг отангиздир, дедилар.

Шунда бошқа бир киши ўрнидан туриб:

- Эй Оллоҳнинг расули, мен жаннатдаманми ё дўзах-да? - деб сўради.

- Дўзахда, дедилар.

Одамлар Расули акрамнинг ғазабланганини кўриш-гач, саволдан тийилдилар. Кейин Умар розийаллоҳу анҳу ўрнидан туриб: «Оллоҳ Парвардигоримиз эканига, Ис-лом динимиз эканига, Муҳаммад соллаллоҳу алайҳи васаллам пайғамбаримиз эканига рози бўлдик» - деди...» (муттафақун алайҳ).

Пайғамбар алайҳиссалом айтдилар: «Одамлар бир-бирига савол беришда шу даражага етдики, «Оллоҳ барча махлуқотни яратди» дейилса, улар: «Ундоқ бўл-са, Оллоҳни ким яратди..!» дейишади. Агар шундай дейишса: «Айтинг: «У - Оллоҳ бирдир. (Яъни, Унинг ҳеч қандай шериги йўқдир. У яккаю ёлғиздир) Оллоҳ (барча ҳожатлар билан) кўзлангувчидир (яъни, барча Ҳожатлар Ундан сўралади, аммо У ҳеч кимга муҳтож эмасдир). У туғмаган ва туғилмагандир (яъни, Ол-

лоҳнинг ўғил-қизи ҳам, ота-онаси ҳам йўқдир. у Аза-лий ва Абадий Зотдир) ва ҳеч ким У Зотга тенг эмас-дир» (Ихлос, 1 — 4).

Сўнгра ҳар бирингиз чап ёнига уч марта туфласин ва: «Аъувзу биллаҳи минаш шайтонир рожийм» де-син» (муттафақун алайҳ).

Жобир дейди: «Бир-бирини лаънатловчилар ҳақи-даги оят кўп савол туфайли нозил бўлган» (Баззор ри-вояти).

Мусо ва Хизр алайҳиссалом қиссасида бирор иш амалга ошишидан олдин у ҳақда савол беришдан қайтарилган: **«У (Хизр) айтди: «Бас, агар менга эр-гашсанг, то ўзим сенга айтмагунимча, бирон нарса ҳақида мендан сўрамагин! Бас, икков йўлга тушди-лар. То бориб бир кемага минишлари билан (Хизр кемани) тешиб қўйди. (Мусо) айтди: «Уни (бизга ке-маларидан жой берган) одамларни ғарқ қилиш учун тешдингми? Жуда даҳшатли иш қилдингку?!» У (Хизр) деди: «Сен мен билан бирга сабр қилишга ҳаргиз тоқатинг етмас, демаганмидим?! (Мусо) айтди: «Унут-ганим сабабли мени айбламагин ва бу ишим учун мени машаққатга дучор қилмагин»** (Каҳф, 70-73). Мусо алайҳиссалом сабр қилолмади, учинчи марта ва тўртинчи марта ҳам яна савол берди. Натижада Хизр алайҳиссалом: **«Мана шу сен билан менинг ажралишимиздир...»** (Каҳф, 78) - деди ва улар аж-ралишди.

Авомнинг диндаги мубҳам, ноаниқ нарсалар ҳа-қидаги саволи улкан офатлардан бири бўлиб, улар фақатгина фитна қўзғашгагина ярайди. Уларни бу ишдан тийиш, қайтариш лозим. Уларнинг Қуръон ҳарфлари хусусидаги чуқур кетишлари бамисоли шунга ўхшайди: подшоҳ бир кишига мактуб жўнат-ди. Мактубда у қилиши лозим бўлган ишлар би-

тилган. У киши ўша ишлар билан машғул бўлмас-дан «китобнинг қоғози эскими ёки янги?» деган масала устида қимматли вақтини зое қиляпти. Ҳеч шубҳа йўқки, у киши бу иши билан албатта жазо-га лойиқдир.

Худди шунга ўхшаб омий киши ҳам аслни унутиб, кераксиз нарсалар билан вақтини зое қиляпти.

Валлоҳу таоло аълам.

**МУНДАРИЖА**